

# 8 ශ්‍රේණිය

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



සියලු ම පෙළපොත් ඉලෙක්ට්‍රොනික් මාධ්‍යයෙන් ලබා ගැනීමට www.edupub.gov.lk වෙබ් අඩවියට පිවිසෙන්න.

# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙනයනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්

# පෙරවදන

දියුණුවේ හිණිපෙත කරා ගමන් කරනා වත්මන් ලොවට, නිතැතින්ම අවැසි වනුයේ වඩාත් නව්‍ය වූ අධ්‍යාපන ක්‍රමයකි. එමඟින් නිර්මාණය කළ යුත්තේ මනුගුණදම් සපිරුණු හා කුසලතාවලින් යුක්ත දරුපරපුරකි. එකී උත්තුංග මෙහෙවරට ජව බලය සපයමින්, විශ්වීය අභියෝග සඳහා දිරියෙන් මුහුණ දිය හැකි සිසු පරපුරක් නිර්මාණය කිරීම සඳහා සහාය වීම අපගේ පරම වගකීම වන්නේ ය. ඉගෙනුම් ආධාරක සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් සක්‍රීය ලෙස මැදිහත් වෙමින් අප දෙපාර්තමේන්තුව ඒ වෙනුවෙන් දායකත්වය ලබා දෙන්නේ ජාතියේ දරුදැරියන්ගේ නැණ පහන් දල්වාලීමේ උතුම් අදිටනෙනි.

පෙළපොත විටෙක දැනුම් කෝෂ්ඨාගාරයකි. එය තවත් විටෙක අප වින්දනාත්මක ලොවකට ද කැඳවාගෙන යයි. එසේම මේ පෙළපොත් අපගේ තර්ක බුද්ධිය වඩවාලන්නේ අනේකවිධ කුසලතා පුබුදු කරවාගන්නට ද සුවිසල් එළි දහරක් වෙමිනි. විදුබිමෙන් සමුගත් දිනක වුව අපරිමිත ආදරයෙන් ස්මරණය කළ හැකි මතක, පෙළපොත් පිටු අතර දැවටී ඔබ සමඟින් අත්වැල් බැඳ එනු නොඅනුමාන ය. මේ පෙළපොත සමඟම තව තවත් දැනුම් අවකාශ පිරි ඉසව් වෙත නිති පියමනිමින් පරිපූර්ණත්වය අත් කරගැනුමට ඔබ සැම නිරතුරුව ඇප කැප විය යුතු ය.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මහානර්ඝ ත්‍යාගයක් සේ මේ පුස්තකය ඔබ දෝතට පිරිනැමේ. පෙළපොත් වෙනුවෙන් රජය වැය කර ඇති සුවිසල් ධනස්කන්ධයට අර්ථසම්පන්න අගයක් ලබා දිය හැක්කේ ඔබට පමණි. මෙම පාඨ්‍ය ග්‍රන්ථය මනාව පරිශීලනය කරමින් නැණ ගුණ පිරි පුරවැසියන් වී අනාගත ලොව ඒකාලෝක කරන්නට දැයේ සියලු දූ දරුවන් වෙත දිරිය සවිය ලැබේවායි හදවතින් සුබ පතමි.

පෙළපොත් සම්පාදන කාර්යය වෙනුවෙන් අප්‍රමාණ වූ සම්පත්දායකත්වයක් සැපයූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික පිරිවරටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයේ සැමටත් මාගේ හදපිරි ප්‍රණාමය පුදකරමි.

**පී. එන්. අයිලප්පෙරුම**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව
ඉසුරුපාය
බත්තරමුල්ල
2020.06.26

## නියාමනය හා අධීක්ෂණය

**පී. එන්. අයිලප්පෙරුම**
**අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

## මෙහෙයවීම

**ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි**
**කොමසාරිස්** (සංවර්ධන),
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

## සම්බන්ධීකරණය

**එම්. ටී. අබ්දුර් රහ්මාන්**
**සහකාර කොමසාරිස්,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

**අයි. ඒ. එම්. අෆ්සාන්**
**සහකාර කොමසාරිස්,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

## ලේඛක මණ්ඩලය

**එම්. එච්. එම්. බුහාරි**
**ගුරු උපදේශක,**
කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, ගම්පහ.

**මෞලවි. යූ. එල්. ඒ. අමීර්**
**කථිකාචාර්ය,**(අරාබි ඉස්ලාම් ශිෂ්ටාචාර දෙ),
කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය.

**ජනාබ්. එම්. එච්. එම්. නාළිර්**
**සම්පත් පුද්ගලයා,** (විශ්‍රාමලත්),
ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය, මහරගම.

**මෞලවි. එම්. එල්. එම්. යූසුෆ්**
**විදුහල්පති,**
ටී. බී. ජායා සාහිරා විද්‍යාලය, කොළඹ - 02.

**එම්. ආර්. හිෂාම් මුහම්මද්**
**ජ්‍යෝෂ්ඨ උපගුරු,**
අල් අස්හර් මධ්‍ය මහා විද්‍යාලය, තිහාරිය.

**එම්. එම්. ෆස්ලුර් රහ්මාන්**
**ජ්‍යෝෂ්ඨ උපගුරු,**
බාබුස් සලාම් ම. වි. පස්යාල.

**ජනාබ්. එම්. එෆ්. එම්. නල්රි**
**විදුහල්පති,**
අල් හම්රා මහා විද්‍යාලය, දර්ගා නගරය.

**මෞලවියා. එම්. අයි. එස්. සුහාරා**
**උපගුරු,**
කයිරියා මුස්ලිම් කාන්තා විදුහල, කොළඹ 09.

**ජනාබ්. එස්. ඒ. සී. එම්. කරාමත්**
**විශ්‍රාමලත් විදුහල්පති,**
එඩ්මන්ටන් නිවාස ක්‍රමය, කොළඹ - 06.

## සංස්කාරක මණ්ඩලය

ඒ. සී. අගාර් මුහම්මද් — **නියෝජ්‍ය අධ්‍යක්‍ෂ,** නලීමියා ඉස්ලාමීය ආයතනය, බේරුවල. **නියෝජ්‍ය සභාපති,** සමස්ත ලංකා ජම්මියතුල් උලමා.

එම්. එස්. අබ්දුල් බාරි — **ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය,** (අරාබි ඉස්ලාම් ශිෂ්ටාචාර දෙ), පේරාදෙණිය විශ්වවිද්‍යාලය.

එම්. ආර්. එම්. ඉර්ෂාන් — **නියෝජ්‍ය අධ්‍යක්ෂ,**(ජාතික පාසල් ඒකකය), අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය, ඉසුරුපාය, බත්තරමුල්ල.

මෞලවි. එම්. අයි. එම්. නව්ෆර්දීන් — **සහකාර අධ්‍යක්‍ෂ,** මුස්ලිම් පාසල් සංවර්ධන ශාඛාව, ඉසුරුපාය, බත්තරමුල්ල.

ජේ. එම්. ජෙසාර් — **කථිකාචාර්ය,** (ආගමික ඒකකය), ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය, මහරගම.

එම්. ටී. අබ්දුර් රහ්මාන් — **සහකාර කොමසාරිස්,** අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

## භාෂා සංස්කාරක

එම්. ඒ. එම්. දමයන්ති — **සංවර්ධන සහකාර,** නව ආදර්ශ ප්‍රාථමික පාසල් සං. ව්‍යා.. ඉසුරුපාය.

## සෝදුපත් කියවීම

එම්. එස්. එම්. රසූල්දීන් — **ගුරු උපදේශක,** කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, ගම්පහ.

## අවසාන ඇගයීම

අල් හාෆිල්. මුහම්මදු නිස්ෆර් නිලාර් — **විෂයභාර ගුරු** (සිංහල), කුල්ලියතුර් රෂාද් අරාබි විදුහල, කොළඹ -14.

ඒ. ආර්. එම්. සියාද් — **නියෝජ්‍ය විදුහල්පති ,** අල්-බද්‍රූර් මුස්ලිම් විදුහල, මැටිවල ගෙදර, හොරොම්බාව.

## පරිගණක සහායක

එස්. ඒ. අස්රිනා — පරිගණක අංශය, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

එච්. එෆ්. රිස්නා — පරිගණක අංශය, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව.

## පිටු සැකසුම හා පිටකවර නිර්මාණය

ජනාබ්. එම්. ඩබ්ලිව්. ඒ. අසාර් — **පරිගණක සහාය,** "මීල් පාර්වයි" මීඩියා මධ්‍යස්ථානය. කොළඹ - 09.

# පටුන

## වැදගත් සටහන

පාඩම්වල අන්තර්ගත අරාබි පද නිවැරැදි ව කියවීම සඳහා සෑම පාඩමක ම අවසානයේ දී එම පාඩමේ අන්තර්ගත වැදගත් අරාබි පද අරාබි භාෂාවෙන් ම ලබා දී ඇත.

එම නිසා ගුරුතුමන්ගේ සහායෙන් එම අරාබි පද නිවැරැදි ව කියවීමට උත්සාහ කරන්න.






# දයාව කරුණාව ඇති අල්ලාහ්

තව්හීද්, රිසාලත්, මආද් යන මූලික ඉස්ලාමීය විශ්වාසයන් අතර තව්හීද් ප්‍රධාන වේ. අල්ලාහ් ඒකයා වේ. කිසිවකට සම කළ නොහැකි අල්ලාහ්ට කිසිවකුගේ සහායක් අවශ්‍ය නොවේ. සියල්ලෙහි 'ඉලාහ්' ඔහු ය; 'රබ්බු' ද ඔහු ය. සියල්ල ඔහු මත රැඳී ඇත. එහෙත් ඔහු අන් කිසිවක් මත රඳා නොපවතී, යන ඒක දේව විශ්වාසය හා එම විශ්වාසයට අනුකූල ව ජීවත් වීම 'තව්හීද්' නම් වේ. තව්හීදයට පටහැනි සියලු විශ්වාස හා ක්‍රියාකාරකම් 'ෂිර්ක්' (සම කිරීම) යනුවෙන් හැඳින්වේ. මෙය අල්ලාහ් සමාව නොදෙන මහා පාපයකි.

"උදවු පතනවා නම් ඊට සුදුස්සා අල්ලාහ් පමණි" යන විශ්වාසයෙන් යුක්තව සෑම අවස්ථාවක දී ම ඔහුගෙන් ම අයැදීමෙන් පිළිඹිබු වන්නේ ඒක දේව විශ්වාසය වේ. මෙය අල්ලාහ් පමණක් නැමදීමට සමාන වූ ක්‍රියාවකි. මෙය අල්ලාහ් සෑම ගැත්තකුගෙන් ම පරිපූර්ණ ලෙස බලාපොරොත්තු වන්නේ ය. එනිසා සලාතයේ දී 'සූරතුල් ෆාතිහා' පාරායනය අනිවාර්ය කර එමගින් නැමදීම, උදවු පැතීම යන කරුණු දෙක සම්බන්ධ කර "ඔබ ම නමදිමු; ඔබගෙන් ම උදවු පතමු" යැයි සහතික වීම ගැත්තාගේ මුවින් දිනකට 17 වතාවක් කීමට සලස්වා ඇත්තේ ය.

අල්ලාහ් අල් කුර්ආනයේ ඊමාන්ධාරීන් දෙස බලා ඔහුගෙන් ම පමණක් උදවු පතන ලෙස අණ කරයි.

**"විශ්වාසවන්තයිනි! ඉවසීම හා සලාතය මගින් ඔබ අල්ලාහ්ගෙන් උදවු පතන්න, සැබැවින් ම අල්ලාහ් ඉවසිලිවන්තයින් සමග සිටින්නේ ය."** (2:153)

**තවද ඉවසීම හා නමස්කාරය මගින් පිහිට පතනු, ඇත්තෙන්ම නිහතමානීවන්නන්ට හැර මෙය දුෂ්කර දෙයකි.** (2:45)

අල්ලාහ්ගෙන් ම උදවු පැතිය යුතු ය, යන්න නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමන් ද අවධාරණය කර ඇත්තේ ය.

බලවත් මුඃමින් දුබල මුඃමින්ට වඩා අල්ලාහ්ට ඉතා සමීප ය. සියල්ලෙහි ම යහපතක් තිබේ. ඔබට ප්‍රයෝජනවත් කරුණුවල දී උනන්දුවක් දක්වන්න. අල්ලාහ්ගෙන් ම උදවු පතන්න. (කිසිවක් කිරීමට නොහැකි) දුබලයන් බවට පත්නොවන්න. (මුස්ලිම්)

## අල්ලාහ්ගෙන් පමණක් උදවු පැතිය යුත්තේ ඇයි?




අප අල්ලාහ් දයාව කරුණාව ඇත්තෙකි. උදව් පැතීමට සුදුස්සා ද ඔහු ම ය. මව දරුවා කෙරෙහි ආදරය දක්වයි. එනිසා දරුවා සැම විට ම මවගේ උදව්ව පතමින් පසුවෙයි. කරුණාවක් නැති අයගෙන් උදවු බලාපොරොත්තු වන විට, ඔවුන් අපගෙන් ප්‍රතිඋපකාර බලාපොරොත්තු වනු ඇත. නැතහොත් තමන් කරන උදව්ව මඟින් ඊට වැඩි යමක් බලාපොරොත්තු විය හැකි ය. එහෙත් කරුණා දයාව ඇති කෙනා මෙයින් ඔබ්බට ගොස්, තමන්ගෙන් උදවු පතන අයගේ යහපත පමණක් බලාපොරොත්තු වේ.

උදවු පැතීමට පරිපූර්ණ ලෙස සුදුසු වන්නේ අල්ලාහ් වෙතිනි. මක්නිසා ද යත් ඔහු අපරිමිත කරුණාව හා දයාව ඇත්තා ය. ඔහුගේ කරුණා දයාවට සමාන කරුණාවක් දක්වන අන් අයකු මෙලොව මෙන් ම පරලොව ද දැකිය නොහැකි ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ මෙසේ පවසති:



"අල්ලාහ් තම කරුණා දයාව කොටස් 100කට බෙද එයින් කොටස් 99ක් තමා සතු ව තබා මෙලොවට පහළ කළේ එක් කොටසක් පමණි. අල්ලාහ්ගේ මැවීම් තමන් අතර බෙදගන්නේ එම කොටස යි. මව් අශ්වයා තම පැටවාගේ ශරීරයේ නොවදින ලෙස තම කකුල් ඔසවා ගැනීම එක් නිදසුනකි." (බුහාරි, මුස්ලිම්)

තවත් එක් වාර්තාවක ඉතිරි කොටස් 99 කියාමා දිනයේ දී තම ගැත්තන් කෙරෙහි එළිදක්වන බව ද පැවසේ.

උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා මෙසේ පවසයි.

"වරක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් වෙත වහලුන් කිහිප දෙනෙකු ගෙන එනු ලැබූහ. ඔවුන් අතර ඔබ මොබ ඇවිදිමින් සිටි ගැහැනියක දරුවකු දැක, විගස

එම දරුවා ඔසවා තම පියයුරට ළංකර කිරි පෙව්වා ය. මෙය දුටු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ "මෙම කාන්තාව කිසි ලෙසකින් වත් තමන්ගේ ම දරුවා ගින්නෙහි දමයි ද යි ඇසූහ. අපි එයට කිසිවිටෙකත් ඇය එසේ නොකරන බව කීවෙමු. එවිට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා, මෙම මව තම දරුවා කෙරෙහි තබා තිබෙන සෙනෙහසට වඩා අල්ලාහුතආලා තම ගැත්තන් කෙරෙහි සෙනෙහසින් සිටින බව කීවේ ය."(බුහාරි මුස්ලිම්)

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පැවසූ බව බුහාරියේ ඇති තවත් වාර්තාවක "අල්ලාහ් මැවුම් සියල්ල මැවූ පසු තම ග්‍රන්ථයෙහි මාගේ දයාව මාගේ කෝපය ඉක්මවා ගියේ ය" යි ලියූ බව දැක්වේ.

ඉහත 'හදීස්' අල්ලාහ්ගේ කරුණා දයාව පැහැදිලි කරන අතර අල්ලාහ්ගේ ශුද්ධ වූ නාමයන් ද ඔහු අපට ලබා දී ඇති දයාදයන් ද අල්ලාහ් අපට ලබා දී ඇති ආදරයට සාක්ෂි වශයෙන් පවතී.

අල්ලාහ්ගේ දයාව හෙළි කරන ශුද්ධ වූ නාමයන් මෙසේ ය.

| | |
|---|---|
| الرَّحْمٰنُ | අසීමිත කරුණාවන්තයා |
| الرَّحِيْمُ | අසමසම දයාවන්තයා |
| الرَّؤُوْفُ | අතිශයින් ම කරුණාව ඇත්තා |
| الْوَدُوْدُ | අතිශයින් ම ස්නේහය දක්වන්නා |
| الْغَفَّارُ | අතිශයින් සමා කරන්නා |
| التَّوَّابُ | අතිශයින් ම පව් සමාව පිළිගන්නා |

ඉහත සඳහන් ශුද්ධ වූ නාම අල් කුර්ආනයේ තනි වචන වශයෙන් ද වාක්‍යාංශ වශයෙන් ද නැවත නැවත කියවේ.

අල් කුර්ආනයේ "අර් රහ්මාන්" යන තනි වචනය 169 වතාවක් ද, "අල් ගෆූරුර් රහීම්" යන්න 72 වතාවක් ද, "අත් තව්වාබුර් රහීම්" යන්න 8 වතාවක් ද, " අර් රඋෆුර් රහීම්" යන්න 8 වතාවක් ද කියවී තිබේ. අල්ලාහ් මෙම ශුද්ධ වූ නාම අල් කුර්ආනයේ නැවත නැවතත් දැක්වීමෙන් තම අසීමිත කරුණාව අවධාරණය කරයි.

## අල්ලාහ්ගේ කරුණා දයාවට සාක්ෂි වශයෙන් පවතින ඔහුගේ දයාද

අල්ලාහ් තම ගැත්තන්ට ලබා දී ඇති දයාද අසීමිත ය. ගණනය කළ නොහැක. මේ පිළිබඳව අල් කුර්ආනය පහත පරිදි පවසයි.

"...ඔබ අල්ලාහ්ගේ දයාද ගණන් කළ ද ඔබට ඒවා ගණන් කර අවසන් කළ

නොහැක..." (14:34) (16:18)




## අල්ලාහ්ගේ දයාද යනු කුමක් ද?

සජීවී සෑම ජීවියෙක් ම තම මවගේ ගර්භාෂයේ ගැබ් ගත් ද පටන් මරණයට පත්වන තෙක් විඳින සියලු ම සම්පත් එනම්, ශ්වසනය කරන වාතය ද, පානය කරන ජලය ද, කන බොන දේවල් ආහාර හා ඇඳුම් පැලඳුම්වලට පදනම් වන සම්පත් හා අපගේ සෑම ශරීර අවයවයක් ම අල්ලාහ්ගේ දයාද ය. තව ද භූමියේ වැළලී තිබෙන ඛනිජ වර්ග, අහසේ තිබෙන තාරකාවන් ද, සාගරය පුරා ජීවත් වන ජීවීන් යනාදී මේ සියල්ල අල්ලාහ්ගේ දයාද ය.

ගවයා කිරි දෙන්නේ ද, කිකිළිය බිත්තර දමන්නේ ද, රෑ දවල් මාරුවෙන් මාරුවට ඇති වන්නේ ද, ගස්වැල් වැඩෙන්නේ ද අල්ලාහ්ගේ දයාද ලෙස ය.

අල්ලාහ්ගේ දයාද පිළිබඳව අල් කුර්ආනයේ වැඩි වශයෙන් සඳහන් වේ. අල්ලාහ්ගේ දයාවට සාක්ෂි වශයෙන් පවතින මැවීම් පිළිබඳ පර්යේෂණය කර අල්ලාහ් කෙරෙහි පමණක් විශ්වාසය තබා, ඔහු කෙරෙහි පමණක් මුළුමනින් ම යැපෙමින් ජීවත් විය යුතු බව ඉස්ලාම් අපේක්ෂා කරයි.-

**"එහි නුඹලාට ගිමන් හැරීමට හැකිවනු පිණිසද ඔහුගේ වරප්‍රසාදයන් නුඹලා සොයා ගනු පිණිස ද නුඹලා ගුණ ගරුක වනු පිණිසද රාත්‍රිය සහ දහවල නුඹලාට ඇති කළේ ඔහුගේ දයාලුභාවයෙනි."** (28 : 73)

**"තවද භීතිය සහ බලාපොරොත්තුව ජනනය කිරීමක් ලෙස නුඹලාට විදුලිය (කෙටීම) දක්වීම ද, අහසින් වැසි ජලය එවීම ද, නිසරු මහපොළොව එමගින් යළි සාරවත් වීම ද, ඔහුගේ සංඥාවන්ගෙන්ය. වටහා ගන්නා ජනයාට නියත වශයෙන් එහි සංඥා ඇත."** (30 : 24)

මිනිසාගේ මෙලොව දිවියට අත්‍යවශ්‍ය ජලය, වාතය වැනි දේ අල්ලාහ්ගේ අතිමහත් දයාදයන් ය. ඔහු ඒවා මිනිසාට ප්‍රයෝජනවත් වන අයුරින් නොමිලේ සපයයි. අල්ලාහ් පැතුවේ නම් ඉතා අසීරුවෙන් සොයා ලබාගත යුතු දෙයක් ලෙසට ජලය පත් කරන්නට තිබුණි. නැතහොත් අප්‍රයෝජනවත් කරදිය වැසි වස්සවන්නට තිබුණි. මේ සියල්ල අල්ලාහ්ට ඉතාමත් සරල ය. එහෙත් තමාගේ මැවීම් කෙරෙහි ඔහුගේ දයාව නිසා මැවුම්වල අවශ්‍යතා අනුව තම දයාද ලබා දෙමින් සිටින්නේ ය.

අල්ලාහ් මෙසේ පවසයි, **" ඔබ පානය කරන ජලය දෙස බලන්න. වලාකුළුවලින් එය ඔබ වහින්නට සලස්වනවා ද නැතහොත් අප වස්සනවා ද? අප සිතුවේ නම් එය (ඔබට පානය) කළ නොහැකි කරදිය වශයෙන් පත්කරන්නට තිබුණි. මෙයට ඔබ කෘතඥ නොවන්නේ ද?** (56 : 6870)

 

ඉහත සඳහන් සියල්ල අල්ලාහ්ගේ ආදරයට හා හැකියාවට සාධක වශයෙන් පවතී. අපගේ අවශ්‍යතා සියල්ල ඉටු කර දීමට සමත් වන්නේ මෙවැනි ශක්තියක් හා හැකියාවක් ඇති අල්ලාහ් පමණි, එනිසා බුද්ධිමත් ක්‍රියාව වනුයේ ඔහු කෙරෙහි විශ්වාසය තබා ඔහුගෙන් ම දැන් ඔසවා උදවු පැතීම ය. අල්ලාහ් අපගෙන් බලාපොරොත්තු වන්නේ ද එය යි.

අල්ලාහ්ගෙන් උදවු පතන විට කරුණු දෙකක් පිළිබඳව සැලකිලිමත් විය යුතුයි.

### 01. අල්ලාහ්ගෙන් උදවු පැතීම සම්බන්ධයෙන් පසුබට නොවීම.

අල්ලාහ් දයාවන්ත වන්නාක් සේම ඔහු ගැත්තන්ගේ ද භක්ති ආදරය අපේක්ෂා කරයි.අල්ලාහ් කෙරෙහි දැඩිව විශ්වාසය තැබිම ද අනලස් ව ඔහු වෙතින් ඉල්ලීම ද ඔහු කෙරෙහි වූ භක්ති ආදරයහි පිළිබිඹුවක් වේ. එම නිසා අපි අල්ලාහ් වෙතින් ප්‍රාර්ථනා කිරීම ද අපගේ පාපයන්ට ක්ෂමාව ඉල්ලීමට ද විශ්වාසය කඩවීම හෝ පසු බට වීම හෝ සිදු නොවිය යුතුය.

අල්ලාහ් පවසයි.

لَا تَقْنَطُوا مِنْ رَحْمَةِ اللّٰهِ

" අල්ලාහ්ගේ දයාදයන් කෙරෙහි ඔබ අවිශ්වාස නොකරන්න." (39:53)

 

## 02. සබබ් අනුගමනය කිරීම.

මෙලොව සිදු වන කාර්යයන් සියල්ල අල්ලාහ්ගේ නියමයන්ට අනුකූලව ම සිදු වන්නේ ය. රාත්‍රිය සහ දහවල මාරුවෙන් මාරුවට ඇතිවීමට පෘථිවිය තම අක්ෂය වටා භ්‍රමණය වීම, රෝග සුව වීමට බෙහෙත් ගැනීම, විභාග සමත් වීමට හොඳින් ඉගෙන ගැනීම වැනි නියමයන් සබබ් ලෙස සැලකේ.

අප අල්ලාහ්ගෙන් උදවු පතන අතර ම සුදුසු 'සබබ්' කළ යුතු බව ඉස්ලාමීය ෂරීආව අපට පෙන්වා දෙයි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ "ඔටුවා බැඳ තබන්න, පසුව අල්ලාහ් වෙත පවරන්න" යැයි පවසා ඇත්තේ ද එනිසා ය. නමුත් අල්ලාහ් මගහැර 'සබබ්' කෙරෙහි පමණක් විශ්වාසය තැබීම අල්ලාහ්ට සමකිරීම වන්නේ ය. හේතුව සබබ්වලට කිසිදු හැකියාවක් හෝ ශක්තියක් නොමැති වීම ය. හැකියාව හා ශක්තිය ඇත්තේ අල්ලාහ්ට පමණි. 'සබබ්' ක්‍රියාත්මක වන්නේ ඔහුගේ අණ පරිදි ය. එනිසා අප අල්ලාහ් කෙරෙහි විශ්වාසය තබා සුදුසු සබබ් ඉටුකර ඔහුගෙන් උදවු පැතිය යුතු ය.

### අල්ලාහ්ගේ උදවු පැතීම නිසා අත් වන ප්‍රයෝජන

1. අල්ලාහ් සුදුසු 'සබබ්' වෙත යොමු කරන්නේ ය.
2. අල්ලාහ්ගේ සමීපතාව හා තෘප්තිය ලැබේ.
3. අපගේ ගෞරවය සුරැකේ.
4. අපගේ පැතුම්වල යහපත හා අයහපත අල්ලාහ් දනී. ඔහු අප අයහපතින් ආරක්ෂා කරයි.
5. අල්ලාහ්ට යාඥා කිරීමෙන් ද කුසලයන් හිමි වේ.
6. අල්ලාහ් ලබා දෙන තෙක් ඉවසා සිටීම මගින් කුසලයන් හිමි වේ.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

تَوْحِيْد رِسَالَة مَعَاد إِلٰه رَبّ شِرْكٌ الرَّحْمٰنُ غَفُوْرٌ

رَؤُوْفٌ التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ سَبَبُ الشَّرِيْعَةُ

## අභ්‍යාස

පහත වැකිවල ඇති වැරැදි අදහස් නිවැරැදි කර නැවත ලියන්න.

1. 'තව්හීදයට' පටහැනි සියල්ල ඊමාන් වේ.
2. අල්ලාහ් වෙත හා අනෙකුත් මැවීම් වෙත දෑත් ඔසවා උදවු පැතීම 'තව්හීදයේ' සැබෑ මුහුණුවර වේ.
3. මව දරුවන්ට සෙනෙහස දක්වන අයුරින් අල්ලාහ් තම ගැත්තන්ට සෙනෙහස දක්වයි.
4. ආශ්වාස කරන වාතය, පානය කරන ජලය, ආහාර වස්ත්‍ර යනාදී සියල්ල පදනම් වන සම්පත් ස්වාභාවික සම්පත් වේ.
5. අල්ලාහ් කෙරෙහි පමණක් විශ්වාසය තැබිය යුතු බවටත්, 'සබබ්' පමණක් විශ්වාස නොකළ යුතු බවටත් ඉස්ලාම් දහම මග පෙන්වයි.

පහත ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.

1. ඉස්ලාමයේ මූලික විශ්වාසයන් තුන මොනවා ද?
2. අප දිනකට 17 වතාවක් අල්ලාහ් හට සහතික වන්නේ කුමක් ද?
3. "අල්ලාහ් දයාවන්ත ය" යන්නට ඇති සාධක දෙකක් සපයන්න.
4. අල්ලාහ් වෙතින් පමණක් උදවු පැතීමෙහි ඇති ප්‍රයෝජන හතරක් ලියන්න.




# අවසාන ආගම වන අල් කුර්ආනයේ සුවිශේෂතා

මෙලොව අල්ලාහ්ගේ නියෝජිතයා (කලීෆා) මිනිසා ය. අල්ලාහ් මිනිසාට ඔබින මග පෙන්වීම ආගම්, 'සුහුෆ්' යනාදී වශයෙන් කලින් කලට පිරිනමා ඇත්තේ ය. මෙම මගපෙන්වීම් අල්ලාහ් විසින් තෝරා ගන්නා ලද නබිවරුන් හා රසූල්වරුන් මගින් අනෙකුත් ජනයා වෙත ඉදිරිපත් කරන ලදි. මෙසේ අල්ලාහ් ලබා දුන් අවසාන ආගම අල් කුර්ආනය වේ.

අල් කුර්ආනය යනු අල්ලාහ් විසින් අවසාන දූතයාණන් වන ජිබ්රීල් අලෛහිස්සලාම් තුමා මගින් වහී ලෙස පාරායනය කර පෙන්වූ වැකි වේ. අල් කුර්ආනය අවසාන ආගම ලෙස පිළිගෙන එහි දේශනා තම ජීවිතයේ දී ප්‍රායෝගිකව පිළිපැදීමත් එය අන් අයට දන්වා සිටීමත් මුස්ලිම්වරුන් සියල්ලන්ගේ ම යුතුකම වන්නේ ය.

## අල් කුර්ආනය අවසාන ආගම වීමට හේතු සාධක

01 "අල් කුර්ආනයේ දයාදයන් අවසන් විය" යන පණිවිඩය,

**"අද දින මම නුඹලා වෙනුවෙන් නුඹලාට නුඹලාගේ ආගම සම්පූර්ණ කළෙමි. තව ද නුඹලාගේ දීන් (ජීවන රටාව) වශයෙන් ඉස්ලාමය සතුටින් තෝරා දුනිමි."** (5:3) මෙම වැකිය, අල්ලාහ්ගේ මග පෙන්වීම සම්පූර්ණ වූ බවත් මග පෙන්වීම් තවදුරටත් පහල නොවන බවත් තහවුරු කරයි.

### 02. අල් කුර්ආනය අවසාන නබිවරයා වෙත පහළ කරනු ලැබීම.

"අවසාන දූතයා (නබි) වනුයේ මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා බව අල් කුර්ආනය සහ සුන්නාව මගින් තහවුරු කරනු ලැබූ සත්‍යයකි. ඔහුගෙන් පසු වෙනත් නබිවරයකු පහළ වීමට අවකාශයක් නැත.

### 03. අල් කුර්ආනයට පසු වෙනත් ආගමක් පැමිණි බවට කිසිදු සාධකයක් නැත.

නබිවරුන්ගේ පැමිණීමත් ඔවුන්ට ආගම් ලබා දීමත් ඉතිහාසයේ ආශ්චර්යවත් දෙයක් ලෙස දක්නා ලදි. මේවා ලිඛිතව හෝ මුඛ පරම්පරා ගතව හෝ ආරක්ෂා වෙමින් පැමිණ තිබේ. අල් කුර්ආනයෙන් පසු වෙනත් ආගමක් පහළ වූ බවට කිසිදු තොරතුරක් දැන ගැනීමට නොලැබිණි. "අල් කුර්ආනය අවසාන ආගම වේ" යන්න සහතික කරයි.

### 04. අල් කුර්ආනයට පමණක් අනන්‍ය වූ සුවිශේෂතා

කලින් වූ ආගම් කිසිවක් නොලද සුවිශේෂී ලක්ෂණවලින් අල් කුර්ආනය සමන්විත වේ. ඒ සෑම සුවිශේෂී ලක්ෂණයක් ම "අල් කුර්ආනය අවසාන ආගම වේ" යන්නට සාධක වේ.

#### මුළුමනින් ම ආරක්ෂා වූ ආගමයි

කලින් වූ ආගම් කල්යත් ම එහි කොටසක් හෝ මුළුමණින් ම හෝ තුරන් වී තිබේ. නැතහොත් වෙනස් වී තිබේ. ඒවා සුරක්ෂිත කරන බවට අල්ලාහ් පොරොන්දු වූයේ ද නැත. එහෙත් අවසාන ආගම වන අල් කුර්ආනය ආරක්ෂා කරන බවට අල්ලාහ් පොරොන්දු වී තිබේ. **"නිශ්චිත වශයෙන් ම (සිහිගන්වන) මෙම ධර්මය (ඔබ වෙත) පහල කළේ අපි වෙමු. නිශ්චිත වශයෙන් ම එහි ආරක්ෂකයා ද අපිම වෙමු."** (15:9)





## එය සියල්ලන්ට ම පොදු වූ දහමකි

පෙර පැවති ආගම් පහළ වූයේ නිශ්චිත වූ ප්‍රදේශ හෝ ජන කොට්ඨාස වෙත ය. එහෙත් අල් කුර්ආනය සියලු ප්‍රදේශවලට හා සියලු ජාතීන්ට පොදු වූවක් ලෙස පහළ කරනු ලැබ තිබේ.

**"නියත වශයෙන් එය ලෝකවාසීන්ට අනුශාසනා කරන උපදේශයක් මිස අන් කිසිවක් නොවේ."** (81 : 27)

## පරිපූර්ණ මග පෙන්වීමකි

මිනිස් ජීවිතයේ සියලු අංශවලට ඔබින පරිපූර්ණ මගපෙන්වීම අල් කුර්ආනයෙහි ගැබ්ව තිබේ.

**"...එනිසා සෑම දෙයකට ම පැහැදිළි කිරීමක් වශයෙන් ද (අල්ලාහ් ට) අවනත වන අයට යහමග වශයෙන් ද දයාලූව හා ශුභාරංචිය වශයෙන් ද අපි නුඹට (මෙම) ධර්ම ග්‍රන්ථය පහළ කළෙමු."** (16:89)

## අල් කුර්ආන් මුඃජිසාතයකි

නබිවරුන්ට හා රසූල්වරුන්ට අල්ලාහ් විවිධාකාර 'මුඃජිසාත්' ලබාදුන් අතර ඔවුහු තම 'දඃවාව' ඉදිරිපත් කිරීම සඳහා මේවා උපයෝගී කර ගත්හ. අල්ලාහ් මුහම්මද් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට 'මුඃජිසාතය' ලෙස ලබා දුන්නේ අල් කුර්ආනය යි. අල් කුර්ආනයට සමාන යමක් ගෙන එන ලෙස අල්ලාහ් අභියෝග කළේ ය.

**"අපගේ ගැත්තා (මුහම්මද් නම් ධර්මදූතයාණන්) ට අප පහළ කළ දෑ (අල් කුර්ආනය) සම්බන්ධයෙන් (එය අල්ලාහ් විසින් පහළ කළ බවට) නුඹලා සැකයේ සිටී නම් එවැනි සූරතයක් ඉදිරිපත් කරනු. තව ද (එය සාක්ෂාත් කරනු වස්) අල්ලාහ් හැර නුඹලාගේ ආධාර කරුවන් කැඳවාගනු, නුඹලා සත්‍යවාදීහු නම්"** (2: 23)

## සජීවී භාෂාවක් ලෙස පැවතීම.

පෙර පැවති ආගම් පහළ කරන ලද භාෂාවන් අද භාවිතයේ නැත. එහෙත් අල් කුර්ආනය පහළ වූ අරාබි භාෂාව අද ද ව්‍යවහාර භාවිතයේ දක්නට තිබේ. අල් කුර්ආනයේ අදහස් විචාර බුද්ධියට ගෝචර වේ. අල් කුර්ආනය සඳහන් කරන බොහෝ කරුණු වර්තමානයේ විද්‍යාත්මක ව තහවුරු වෙමින් තිබේ.

## අල් කුර්ආනයේ අන්තර්ගතය

අල් කුර්ආනය මිනිසාට අවශ්‍ය සියලු මූලික මගපෙන්වීම් අන්තර්ගත දේව ග්‍රන්ථයකි. අල් කුර්ආනය අන්තර්ගතය, අනුව මාතෘකා පහක් යටතේ බෙද වර්ග කර දක්විය හැකි ය.

01. සැඟවුණු කරුණු. (විශ්වාස කළ යුතු දෑ)
02. නැමදුම් හා වැඳුම් පිදුම්.
03. ජීවිතයට අදාළ නීති රීති.
04. ආචාර ධර්ම.
05. අපට ආදර්ශ ලබා දෙන ඉතිහාසය.

## අල් කුර්ආනයේ ව්‍යූහය

අල් කුර්ආනය පරිච්ඡේද 114කින් සමන්විත ය. ඒවා 'සූරා' නම් වේ. එසේ ම අල් කුර්ආනය වාක්‍ය 6666කින් පමණ සමන්විත ය. ඒවා 'ආයත්' නම් වේ. තව ද එය ජුස්සු 30ක් සහ මන්සිල් 7ක් ලෙස බෙදේ.

**ඒ අනුව අවසාන ආගම අපට ලැබී තිබීම, අල්ලාහ් අපට ලබාදුන් දයාදයකි. එය වටහාගෙන අල් කුර්ආනය කෙරෙහි අපගේ වගකීම් අල්ලාහ් බලාපොරොත්තු වන පරිදි ඉටු කරමු.**

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

خَلِيْفَةٌ صُحُفٌ مُعْجِزَةٌ دَعْوَةٌ جُزْءٌ مَنْزِلٌ آيَةٌ سُوْرَةٌ

**අභ්‍යාස**

1. "අල් කුර්ආනය අවසාන ආගම වේ" යන්නට හේතු තුනක් ඉදිරිපත් කරන්න.

2. අල් කුර්ආනය සතු සුවිශේෂ ලක්ෂණ හතරක් දක්වන්න.

3. අල් කුර්ආනයේ අන්තර්ගතය මාතෘකා කීයකට බෙදිය හැකි ද? ඒවා මොනවා ද?



# 3 නබිවරු සහ රසූල්වරු

අල්ලාහ්ගෙන් වහී ලැබූ අය නබිවරු යැයි හඳුන්වනු ලබති. නබිවරුන් අතර සුවිශේෂ වූ අය රසූල්වරු ලෙස සලකනු ලබති. මොවුහු අල්ලාහ්ගෙන් ආගම් ලැබූ අය වෙති. මෙසේ අල්ලාහ් මෙලොවට නබිවරුන් එක්ලක්ෂ විසි හතර දහසක් පහළ කළේ ය. ඔවුන්ගෙන් තුන්සිය දහතුන් දෙනෙක් රසූල්වරු වූහ.




අල් කුර්ආනයේ නබිවරු විසිපස් දෙනකුගේ නම් සඳහන් වේ. ඔවුහු සියල්ලෝ ම රසූල්වරුන් ද වෙති. රසූල්වරුන්ගෙන් නූහ් අලෛහිස්සලාම්, ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම්, මූසා අලෛහිස්සලාම්, ඊසා අලෛහිස්සලාම් සහ මුහම්මදු සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් **"උලුල් අස්ම්"** දෘඩ ස්ථාවරත්වයක් ඇති අය වශයෙන් හඳුන්වනු ලබති.

රසූල්වරුන්ගෙන් සමහරු අල්ලාහුගේ මගපෙන්වීම සුහුෆ් වශයෙන් ද, තවත් සමහරු ආගම් වශයෙන් ද ලදහ. නබි මූසා අලෛහිස්සලාම් තුමා ආගම් සහ සුහුෆ් යන දෙවර්ගය ම ලැබූ රසූල්වරයා ය. අල් කුර්ආනයේ සඳහන් කර ඇත්තේ ආගම් ලද රසූල්වරුන් හතර දෙනකුගේ නම් ය.

| ලැබු ආගම් | ආගම් ලැබු නබිවරු | එහි භාෂාව |
|---|---|---|
| තව්රාත් | මූසා අලයිහිස්සලාම් | අබරානි (හීබ්රු) |
| සබූර් | දාවූද් අලයිහිස්සලාම් | යූනානි (ග්‍රීක) |
| ඉන්ජීල් | ඊසා අලයිහිස්සලාම් | සුර්යානි (සූර්ය) |
| ෆුර්කාන් | මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් | අරාබි |

නබිවරු සියලුදෙනා මිනිස්සු වෙති. ඔවුන් සතුව ආදරය, සත්‍යය, යුක්තිය, අවංකත්වය, කැපවීම, පිරිසිදුකම, අන් අයගේ සම්පත් සුරැකීම, විශ්වාසවන්ත භාවය රැකීම, බුද්ධිමත්කම, පරිත්‍යාගශීලීත්වය වැනි උතුම් ගුණාංග පූර්ණ වශයෙන් දැකගත හැකි විය. තව ද ජනතාවට ඔවුන් නබිවරු යැයි හඳුනා ගැනීම සඳහා අල්ලාහ් ඔවුනට මුඃජිසාත් (ප්‍රාතිහාර්ය) ද ලබා දී තිබුණි. ඔවුහු එමගින් තමන් නබිවරයකු බව ඔප්පු කර පෙන්වා අල්ලාහ්ගේ මාර්ගයට ජනයා කැඳවූහ.

**නබිවරුන් කිහිපදෙනෙකු සහ ඔවුනට ලබා දී තිබූ මුඃජිසාතයන්.**

1. මූසා අලෛහිස්සලාම් . හැරමිටිය සර්පයකු වීම, අත දිලිසීම.
2. දවූද් අලෛහිස්සලාම් . යකඩ මෙලෙක් කරනු ලැබීම.
3. සුලයිමාන් අලෛහිස්සලාම් .ජින්වරුන් සුළඟ යනාදිය වසඟ කරනු ලැබීම, අනෙකුත් ජීවීන්ගේ බස තේරුම් ගත හැකිවීම.
4. ඊසා අලෛහිස්සලාම් . මළ අය පණ දී නැගිටුවීම, උපතින් ම අන්ධ අය සහ කුෂ්ඨ රෝගීන් වැනි අය සුවපත් කිරීම, නිවෙස්වල ඇති සැඟවුණු දේ ගැන කීම.
5. මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් . අල් කුර්ආනය

මෙලොව බිහි වූ සියලු ප්‍රජාවන් යහමග යැවීම සඳහා අල්ලාහ් නබිවරුන් එවා ඇත. කියාමාවේ දී මිනිසුන් ප්‍රශ්න කරනු ලබන අවස්ථාවේ දී සෑම ජන කොට්ඨාසයක් ම අල්ලාහ් ඉදිරියේ පෙනී සිටිනුයේ තමන්ට එවනු ලැබූ නබිවරයා සමග ය. සෑම නබිවරයෙක් ම තම උම්මත්වරුන් පිළිබඳ ව අල්ලාහ් වෙත සාක්ෂි දරන්නෙක් වේ.

නබිවරු අල්ලාහ්ගේ ආගම සිත්ගන්නා ආකාරයට, තම ජනයාට ප්‍රචාරය කළ විට ඉතා දැඩි දුෂ්කරතාවන්ට මුහුණ දුන්හ. සමහරු ඔවුන්ගේ දේශනා පිළිගත්හ. තවත් සමහරු ඊට විරුද්ධ වූහ.

ඔවුහු එම නබිවරුන් තම ගම්බිම්වලින් පළවා දැමූහ. ඔවුන් ඝාතනය කිරීමට වෙහෙසුණහ. සකරියියා අලෛහිස්සලාම්, යහ්යා අලෛහිස්සලාම් යන නබිවරු ඝාතනය කළහ. නබිවරු තමන්ට එරෙහිව පැමිණි සියලු අභියෝගවලට ඉවසීමෙන් හා දැඩි අධිෂ්ඨානයෙන් යුතුව මුහුණ දුන්හ.

නබිවරුන් නොසලකා හරිමින් තමන්ගේ හිතුමතයට ජීවත් වූ ප්‍රජාවෝ විවිධ ආකාරයෙන් විනාශ වූහ. නූහ් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ සමාජය  ජල ගැලීමෙන් ද හූද් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ සමාජය (ආද්) සුළඟ මගින් ද, සාලිහ් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ ප්‍රජාව (සමූද්) හෙණ හඬින් ද, ලූත් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ ප්‍රජාව ගල් වර්ෂාවක් මගින් ද විනාශ වූ බව අල් කුර්ආනය සඳහන් කරයි.

මෙලොවට පහළ කරනු ලැබූ නබිවරු සියලු දෙනා ඉස්ලාම් යන අල්ලාහ්ගේ දහම ගොඩ නැගීමේ කාර්යයෙහි යෙදුණහ. එය ආරම්භ කළේ ආදම් අලයිහිස්සලාම් තුමා ය. අවසන් කළේ මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ය. එනිසා අල්ලාහ් මුහම්මද් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා **"(kh)කාතමුන් නබියියීන්"** අවසාන නබිවරයා යැයි ද, **"රහ්මතුන් ලිල් ආලමීන්"** "ලෝවැසියන්ට දයාදයක් " යැයි ද සඳහන් කරයි.

මෙලොවට යවනු ලැබූ සියලු නබිවරු මරණයට පත්වූහ. ඊට පටහැනි ලෙස  ඊසා අලෛහිස්සලාම් තුමා පමණක් නැවත අහසට ඔසවා ගනු ලැබූහ. "ඊසා අලෛහිස්සලාම් තුමා නැවත මෙලොවට පැමිණ මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සම්පූර්ණ කළ ඉස්ලාම් ආගම මුළු ලොවෙහි ම ක්‍රියාවට නංවා සම්පත් සහ සාමයෙන් පිරිපුන් රාජ්‍යයක් බිහි කරයි" යන්න කියාමාවේ ලක්ෂණවලින් එකකි.

සමහර නබිවරු සහ ඔවුන්ට අයත් සුවිශේෂ නාමයන්.

| නබිවරයාගේ නම | සුවිශේෂ නාමය | තේරුම |
|---|---|---|
| ආදම් අලෛහිස්සලාම් | අබුල් බෂර් | මිනිසුන්ගේ පියා |
| ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් | කලීලුල්ලාහ් | අල්ලාහ්ගේ මිතුරා |
| මූසා අලෛහිස්සලාම් | කලීමුල්ලාහ් | අල්ලාහ් සමඟ කතා කළ තැනැත්තා |
| ඊසා අලෛහිස්සලාම් | රූහුල්ලාහ් | අල්ලාහ්ගේ ප්‍රාණය |

**නබිවරුන් සියලු දෙනා එක සේ විශ්වාස කිරීමත් මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මුළුමනින් ම අනුගමනය කිරීමත් අපගේ යුතුකම වන්නේ ය.**

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

أُولُو الْعَزْمِ　أَبُو الْبَشَرِ　كَلِيْمُ اللهِ　رُوْحُ اللهِ　خَاتَمُ النَّبِيِّيْن　الْمُعْجِزَاتُ　الصُحُفُ

وَحْيٌ　الرَسُوْلُ　النَبِيُّ　خَلِيْلُ اللهِ　رَحْمَةٌ لِلْعَالَمِيْن

**අභ්‍යාස**

01. පහත ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු ලියන්න
   1. "උලුල් අස්ම්" යැයි හඳුන්වන නබිවරු කවරහු ද?
   2. නබිවරුන් තුළ දක්නට ලැබෙන උතුම් ගුණාංග කිහිපයක් සඳහන් කරන්න.
   3. අහසට ඔසවනු ලැබූ නබිවරයාගේ නම සඳහන් කරන්න.
   4. ජනයා විසින් ඝාතනය නරනු ලැබූ නබිවරුන් දෙදෙනාගේ නම් ලියන්න.

02. ගළපා යා කරන්න.

| (අ) | (ආ) |
|---|---|
| නූහ් අලෛහිස්සලාම් | සූර්යානි භාෂාව |
| මූසා අලෛහිස්සලාම් | අල් කුර්ආන් |
| නබි මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් | නැව |
| සුලයිමාන් අලෛහිස්සලාම් | බනූ ඉස්රාඊල්වරු |
| ඊසා අලෛහිස්සලාම් | ජින්වරු |




# සලාතයේ ඵල ප්‍රයෝජන

සලාතය ෂහාදවට පසුව වන ප්‍රධානතම යුතුකම වන්නේ ය. සලාතය ඉටු කරන ලෙස අල් කුර්ආනය විවිධ ස්ථානවල අපට අණ කරයි. එය විධිමත්ව සහ අල්ලාහ් වෙනුවෙන් ම යන "ඉහ්ලාස්" නමැති හැඟීමකින් යුක්තව ඉටු කරන මෙන් ඉස්ලාම් අපට නියෝග කරයි. මෙසේ සලාතය නිසි අයුරින් ඉටු කරන විට අපට මෙලොව හා පරලොව අපරිමිත වූ ඵල ප්‍රයෝජන හා යහපත් දෑ අනිවාර්යයෙන් ම ලබාගැනීමට හැකි වේ. මෙම ප්‍රයෝජන සමහරක් ගැන දැන් සලකා බලමු.

## සලාතයෙන් ලැබෙන පරලොව ප්‍රයෝජන

### 1. සලාතය පාප ක්‍රියාවලින් අප මුදා ගනී.

අප ඉටු කරන සලාතයන් අපගේ සුළු පව් ඉවත් කර අප පාරිශුද්ධ කරයි. සලාතය සඳහා තබන සෑම පියවරක් වෙනුවෙන් ම අපගේ පව් සමා කෙරේ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ මෙසේ පැවසූහ. "පස් වේල් සලාතය ඉටු කිරීම ඔබගේ නිවස ඉදිරියේ ගලන දිය පහරකින් දිනපතා පස් වතාවක් නෑම හා සමාන ය" (සහීහ් මුස්ලිම්)

නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමා තවත් වරෙක මෙසේ කීවේ ය.
"පස්වේල් සලාතය, එක් ජුම්ආවකින් තවත් ජුම්ආවක්, එක් රමළානයකින් තවත් රමළානයක් අතර සිදුවන කුඩා පව්වලට එම පස්වේල් සලාතය, ජුම්ආව හා රමළානය පව් සමාව වන්නේ ය." (සහීහ් මුස්ලිම්)

## 2. සලාතය ආලෝකයක් ලබා දේ.

අඛණ්ඩව සලාතය ඉටු කරන විට ඔහු මෙලොව සහ පරලොව ප්‍රභාවය ලබති. නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ මෙසේ වදාළහ.

"කවරෙක් සලාතය විධිමත් ලෙස ඉටු කරයි ද එය ඔහුට ආලෝකයක් වශයෙන් ද සාක්ෂියක් වශයෙන් ද මතුදිවියේ දී විමුක්තිය ද වන්නේ ය. කවරෙක් එය නිසි ලෙස ඉටු නොකළේ ද ඔහුට එහි ආලෝකයක් හෝ විමුක්තියක් නොලැබේ. ඔහු කියාමාවේ දී හාරූන්, ෆිර්අව්න්, හාමාන්, උබයි ඉබ්නු හලබ් ආදීන් සමඟ සිටී." (අහ්මද්)

## 3. සලාතය ඉටුකරන පුද්ගලයාට ඉහළ තත්ත්වයක් ගෙන දෙන්නේ ය.

සලාතය ඉටු කරන්නා අල්ලාහ්ගෙන් ඉහළ තත්ත්වයක් ලබා ගන්නේ ය. මතු දිවියේ දී ඉතාමත් ශ්‍රේෂ්ඨ අයකු වශයෙන් ඔහු සිටී. නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමා තම මිතුරන්ට මෙසේ කීවේ ය. "ඔබ වැඩියෙන් සුජූද් කරන්න. සැබැවින් ඔබ සුජූද් කරන විට ඔබව එක් පියවරකින් උසස් කරවන්නේ ය. පවක් සමා කරන්නේ ය." (මුස්ලිම්)

## 4. සලාතය ස්වර්ගයේ යතුරයි.

අප ස්වර්ගයට යෑම සඳහා සලාතය විධිමත්ව ඉටුකිරීම අනිවාර්ය වේ. සලාතය නිසි පරිදි ඉටු නොකරන්නා කිසිවිටෙකත් මෙම භාග්‍යය ලබන්නේ නැත. නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණන් වෙත රබිආ බින් කඃබ් රළියල්ලාහු අන්හු "දූතයාණනි! ස්වර්ගයේ දී මම ඔබ සමග සිටීම ප්‍රිය කරමි" යි, කීවේ ය. එයට නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ "වෙනත් යමක් අවශ්‍ය ද?" යි විමසූහ. "නැත. අවශ්‍ය එය පමණි" යැයි කීවේ ය. "එසේ නම් ඔබ වැඩි වැඩියෙන් සුජූද් කිරීමට හුරු කර ගන්න." යැයි කීවේ ය. (මුස්ලිම්)

තවත් වරක් නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ මෙසේ වදාළහ.
"සලාතය ස්වර්ගයේ යතුර වේ" (තිර්මිදි)

"කවරකු උදේ සහ දහවල් කාලයේ (සලාතය වෙනුවෙන්) මස්ජිදයට යන එන තැනැත්තකු ලෙස සිටී ද ඒ සෑම අවස්ථාවක ම අල්ලාහ් ඔහුට ස්වර්ගයේ උසස් ස්ථානයක් සූදානම් කර තබන්නේ ය." (බුහාරි හා මුස්ලිම්)

## 5. සලාතය ඉටුකරන්නන් වෙනුවෙන් මලාඉකාවරු ප්‍රාර්ථනා කරති.

සලාතය ඉටුකරන්නන් වෙනුවෙන් මලක්වරු සෑම දිනකම ප්‍රාර්ථනා කරති. දීර්ඝ හදීසයක අවසානයේ මෙසේ දැක්වේ.

"අයෙක් මස්ජිදයට ගොස් සලාතයේ යෙදෙමින් සිටියේ නම් මලක්වරු ඔහුට සලවාත් කියති. (එනම් ප්‍රාර්ථනා කරති) ඔවුහු මෙසේ පවසති. "යා අල්ලාහ්! මොහු වෙත දයාව දක්වනු මැනවි! යා අල්ලාහ්! මොහුගේ පව්වලට සමාව දෙනු මැනවි!" (බුහාරි මුස්ලිම්)

6. සලාතය අසීමිත කුසලයන් ලබා දෙන්නේ ය.

සලාතය විධිමත්ව හා ඉඛ්ලාසයෙන් යුතුව ඉටු කරන විට අසීමිත ආනිසංස අල්ලාහ් අපට ලබා දෙන්නේ ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ වරක් මෙසේ කීහ.

"කවරෙක් තම නිවසේ දී වුලූඃ කර තමන්ට අනිවාර්ය සලාතය ඉටුකිරීම සඳහා පිටත් ව යන්නේ ද, ඔහුට ඉහ්රාම් පැලඳූ හාජිවරයකුගේ ආනිසංස ලැබෙන්නේ ය." (අබීදාවූද්)

## සලාතයෙන් ලැබෙන ලෞකික ප්‍රයෝජන

1.සලාතය නරක හා පාප ක්‍රියාවලින් අප වළක්වයි.

සලාතය විනයානුකූල මිනිසුන් බිහි කරයි. අඛණ්ඩ ලෙස සලාතය ඉටු කරන්නා ම්ලේච්ඡ ක්‍රියා කිරීමට ලැජ්ජා වන්නේ ය. "නිරතුරුව ම අල්ලාහ් තමා දෙස බලා සිටී" යන හැඟීම දනෙයි. පාප ක්‍රියා මගින් තමා ඉටු කරන සලාතයේ ඵල ප්‍රයෝජන අහිමි කර ගැනීමට ඔහු කැමති නොවෙයි. අල් කුර්ආනය මෙසේ දක්වන්නේ එය යි. **"ඇත්තෙන් ම සලාතය ලැජ්ජාකාරී සහ වළක්වන ලද ක්‍රියා වළක්වයි" (29: 45)**




2. සලාතය යහපත් සෞඛ්‍යයක් ලබා දෙයි.

සලාතය හොඳ ව්‍යායාමයකි. සිරුරේ බොහෝ අවයව සලාත් කරන අවස්ථාවේ දී චලනය වෙයි. කෙනෙක් කාර්යක්ෂම ලෙස තම කටයුතු ඉටු කිරීමට සලාතයෙන් පුහුණුවක් ලබයි. සලාතය නොකඩවා ඉටු කරන කෙනෙකු සැමවිට ම පිරිසිදුව සිටියි. සලාතයේ දී නැම හා වුලූඃ කිරීම මගින් සිරුර පිරිසිදුව තබා ගැනීමට අපි පුහුණුව ලබන්නෙමු. එය ශාරීරික හා මානසික නිරෝගීතාවට වැදගත් වේ.

### 3. සලාතයෙන් අපට මානසික නිදහස හා සැනසුම හිමි වේ.

සලාතය චිත්ත පීඩනය, දොම්නස, අසහනය වැනි ඒවායින් අප මුදවා ගනියි. නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ ගැටලු ඇති වන අවස්ථාවල දී "ඕ බිලාල් එම සලාතය මගින් අපට සැනසුම ලබා දෙන්න" යැයි පවසති. තව ද " මගේ ඇසේ සිසිලස තිබෙන්නේ සලාතයේ ය" යැයි පවසති. (අහ්මද් හා නසර්)

### 4. සලාතය එකමුතුකම ඇති කරයි.

ජමඅත් වශයෙන් සලාතය ඉටුකරන මෙන් ඉස්ලාමය නිතර අවධාරණය කර ඇත. මෙමගින් කිසියම් ගමක හෝ ප්‍රදේශයක වාසය කරන සියලු දෙනා ම දිනකට පස්වේලක් එක ම ස්ථානයකට රැස් වෙති. වර්ණ, භාෂා, ප්‍රාදේශීය වෙනසකම් අමතක කර එක පෙළක සිටිමින් එකමුතුව සලාතය ඉටු කරති. නායකත්වයට, අවනත වීමටත් ජමාඅත් සලාතය මගින් ඉගෙන ගනිති. සලාතයෙන් පසුව හමු වී සැප දුක් විමසා ගනිති.
මෙමගින් සමාජයේ සාමය සහ සහයෝගය වර්ධනය වන්නේ ය.



### 5. සලාතය මගින් කාල කළමනාකරණය සඳහා පුහුණුව ලබා දේ.

බොහෝ සලාතයන් ඉටු කළ යුතු කාලච්ඡේද වෙන්කර දක්වා ඇත. මේවා නියමිත වේලාවට ඉටු කිරීමෙන් වේලාවට වැඩකිරීමේ පුහුණුව අපි ලබන්නෙමු. සලාතය මෙන් ම අනෙකුත් කරුණු ද සැලසුම් කර නියම වේලාවට ඉටු කිරීමට සලාතය අපට පුහුණුව ලබා දේ. එමෙන් ම උදෑසන නැගිට යුහුසුළුව ක්‍රියාත්මක වීමට ද තහජ්ජුද්, ෆජ්ර් සලාතය උපකාරී වේ.

**මෙවැනි විවිධ ඵල ප්‍රයෝජන සලාතය මගින් අපට ලැබෙන්නේ ය. එනිසා මෙලොව දී සහ පරලොව දී විමුක්තිය ලැබීමට සලාතය විධිමත්ව ඉටු කරමු.**

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

إِخْلَاصٌ     شَهَادَةٌ

**අභ්‍යාස**

1. සලාතය විධිමත් ව ඉටුකිරීමෙන් මෙලොවෙහි ලබන ප්‍රයෝජන තුනක් සඳහන් කරන්න.
2. සලාතය ඉටුකිරීම නිසා පරලොවදී ලැබෙන ප්‍රයෝජන තුනක් සඳහන් කරන්න.
3. සමූහ වශයෙන් සලාතය ඉටුකිරීම නිසා ලැබෙන විශේෂ ප්‍රයෝජන මොනවා ද?
4. ස්වර්ගයට පිවිසීමට සලාතය කෙසේ හේතු වන්නේ දැයි පැහැදිලි කරන්න.
5. සලාතයේ ප්‍රයෝජන පිළිබඳව එක් හදීසයක් සොයා අරාබි භාෂාවෙන් ලියන්න.




# සලාතයේ පාරායනා

සලාතය යනු එයට අදාල නියියතයෙන් (අධිෂ්ඨානයෙන්) ආරම්භ කර නියමිත වූ කිසියම් චලන සහ පාරායනා අන්තර්ගත කර සලාමයෙන් අවසන් වන ඉබාදතයක් වේ. මෙය සෑම මුස්ලිම්වරයකු ම අනිවාර්යයෙන් ම ඉටු කළ යුතු යුතුකමකි. මුස්ලිම්වරයකු, මුස්ලිම් නොවන අයගෙන් වෙන්කර හඳුනාගන්නා බෙදුම් රේඛාවක් ලෙස සලාතය පිහිටයි. තව ද කියාමාවේ දී පවා අල්ලාහ් තම ගැත්තන්ගෙන් ප්‍රථමයෙන් ම විමසන කරුණ වශයෙන් සලාතය පවතියි. සලාතයේ ප්‍රයෝජන අත් පත් කර ගත හැක්කේ එය නිසි අයුරින් ඉටු කිරීමෙන් පමණි. සලාතයේ ෆර්ල්, සුන්නත්, මුෆ්තිලාත් වැනි විවිධ කරුණු ඇතුළත් ය. ඒවා දැන ගැනීම අත්‍යවශ්‍ය ය. ෆර්ල් යනු අනිවාර්ය ක්‍රියාකාරකම් සමහරක් හා පාරායනා කිහිපයක් ඇතුළත් ක්‍රියාවලියකි. මෙහි දී අපි සලාතයේ දී අනිවාර්යයෙන් ම පාරායනය කළ යුතු ෆර්ල් වූ පාරායනා සමහරක් ගැන පමණක් සලකා බලන්නෙමු. මේවා නිවැරැදිව පාරායනය නොකරන විට අපගේ සලාතය බාතිල් වන්නේ ය. එනම් එය පිළිගනු නොලැබේ.

### (01) සලාතයේ ෆර්ල් වූ පාරායනා

#### 1. ආරම්භ තක්බීර් (තක්බීර් තහ්රීම්) පැවසීම

اَللهُ أَكْبَرُ   අල්ලාහ් ශ්‍රේෂ්ඨයා ය.

#### 2. එක් එක් රක්අතයේ දී සූරාහ් අල් ෆාතිහාව පාරායනය කිරීම

بِسْمِ اللهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ. اَلْحَمْدُ للهِ رَبِّ الْعَالَمِيْنَ. الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ. مٰلِكِ يَوْمِ الدِّيْنِ.إِيَّاكَ نَعْبُدُ وَإِيَّاكَ نَسْتَعِيْنُ. اِهْدِنَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيْمَ. صِرَاطَ الَّذِيْنَ أَنْعَمْتَ عَلَيْهِمْ غَيْرِ الْمَغْضُوبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّالِّيْنَ.

**තේරුම :** අසීමිත දයාවන්තයා වූ ද අපරිමිත කරුණාවන්තයා වූ ද අල්ලාහ්ගේ ශුද්ධ වූ නාමයෙන් (ආරම්භ කරමි) සියලු ප්‍රශංසා හිමි වන්නේ විශ්වයේ රක්ෂිතයා වූ අල්ලාහ්ට ය. ඔහු අසීමිත දයාවන්තයා ය; අසමසම කරුණාවන්තයා ය. ප්‍රශ්න විසඳන දිනයේ අධිපති ඔහු ය. ඔබට ම නමදිමු, ඔබගෙන් ම උදවු පතමු. අපට ඍජු මාර්ගය පෙන්වන්න. එය ඔබ දයාව දැක්වූ අයගේ මාර්ගය වන්නේ ය. එය ඔබගේ කෝපයට ලක් වූවන්ගේ හෝ නොමග ගිය අයගේ හෝ මාර්ගය නොවේ.

ජමඅත් වශයෙන් සලාතය ඉටුකරන අවස්ථාවල ඉමාම්වරයා සූරා ෆාතිහා පාරායනය කරන විට මඃමූම්වරු එය නිශ්ශබ්දව පාරායනය කළ යුතු ය.

2. අවසාන අත්තහියියාත් පාරායනය

اَلتَّحِيَّاتُ الْمُبَارَكَاتُ الصَّلَوَاتُ الطَّيِّبَاتُ لِلهِ السَّلاَمُ عَلَيكَ أَيُّهَا النَّبِيّ وَرَحْمَةُ اللهِ وَبَرَكَاتُهُ. السَّلاَمُ عَلَيْنَا وَعَلَى عِبَادِاللهِ الصَّالِحِيْنَ. أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ اللهِ.

**තේරුම :** සියලු ගරුත්වය, දයාව, ප්‍රාර්ථනා සහ ධර්මතා හිමිවන්නේ අල්ලාහ්ට ය. නබිතුමනි! ඔබ කෙරෙහි ශාන්තියත්, අල්ලාහ්ගේ දයාවත්, භාග්‍යයත් ඇති වේවා! අප කෙරෙහි සහ අල්ලාහ්ගේ යහ ගැත්තන් කෙරෙහි ශාන්තිය උද වේවා! නැමදුමට සුදුස්සා අල්ලාහ් හැර අන් කිසිවෙකු නොවේ. මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ අල්ලාහ්ගේ ගැත්තා ද වක්තෘ ද වන බවට මම සාක්ෂි දරමි.

4. අවසාන අත්තහියියාතයෙන් පසුව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් කෙරෙහි සලවාත් කීම

اَللّٰهُمَّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِ مُحَمَّدٍ كَمَا صَلَّيْتَ عَلَى إِبْرَاهِيْمَ وَعَلَى آلِ إِبْرَاهِيْمَ إِنَّكَ حَمِيْدٌ مَجِيْدٌ. اَللّٰهُمَّ بَارِكْ عَلَى مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِ مُحَمَّدٍ كَمَا بَارَكْتَ عَلَى إِبْرَاهِيْمَ وَعَلَى آلِ إِبْرَاهِيْمَ إِنَّكَ حَمِيْدٌ مَجِيْدٌ.

**තේරුම :** යා අල්ලාහ්! ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් සහ එතුමාගේ පවුලේ අයට සලවාත් පවසනු මැනවි. ශ්‍රේෂ්ඨයා ය. දෙවියනි ඉබ්රාහීම් අලයිහිස්සලාම්ට ද එතුමන්ගේ පවුලේ අයට ද ඔබ දයාද ලබා දුන් ආකාරයෙන් ම මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට ද එතුමන්ගේ පවුලේ අයට ද දයාද ලබා දෙනු මැනවි. සැබවින් ම ඔබ ප්‍රශංසා හිමියා ය. අතිශ්‍රේෂ්ඨයා ය.

5. අවසාන රක්අතයෙහි පළමු සලාම් කීම

السَّلاَمُ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَةُ اللهِ

**තේරුම :** ඔබ කෙරෙහි ශාන්තියත් අල්ලාහ්ගේ කරුණාවත් අත් වේවා !

## (02). සලාතයේ සුන්නත් වූ පාරායනා

සලාතයේ ෆර්ල් වූ පාරායනා මෙන් ම සුන්නත් වූ පාරායනා ද ඇත. ඒවා පාරායනය කිරීමෙන් වැඩි වශයෙන් කුසල් හිමිවන්නේ ය. එමෙන් ම අපගේ සලාතයේ ඇති වන සුළු වැරදි හා දෝෂ ඉවත්වීමට ද සලාතය පරිපූර්ණ වීමට අවස්ථාවක් ලැබෙනු ඇත. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා කියා දුන් එවැනි පාරායනා අපි මෙහි දී හදරමු.

1. ආරම්භක තක්බීරයෙන් පසුව දුආඋල් ඉස්තිෆ්තාහ් පාරයනය කිරීම

وَجَّهْتُ وَجْهِي لِلَّذِيْ فَطَرَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ حَنِيفًا مُسْلِماً وَمَا أَنَا مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ. إِنَّ صَلاَتِيْ وَنُسُكِيْ وَمَحْيَايَ وَمَمَاتِيْ للهِ رَبِّ الْعَالَمِيْنَ. لاَشَرِيكَ لَهُ وَبِذَلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا مِنَ الْمُسْلِمِيْنَ.

**තේරුම :** අහස හා පොළොව මැව්වා වූ අල්ලාහ් දෙස බලා සත්‍ය ඉස්ලාමයට අයත් පුද්ගලයෙකු වශයෙන් මගේ මුහුණ හරවා ගත්තෙමි. මම සම කරන්නන්ගෙන් කෙනෙකු නොවෙමි. සැබැවින් ම මගේ සලාතයත්, මගේ නැමදුමත්, මගේ ජීවිතයත්, මගේ මරණයත් විශ්වයේ ජනයාගේ රක්ෂිතයා වූ අල්ලාහ් සතු ය. ඔහුට සමවන කිසිවෙක් නොමැත. මට අණ කරනු ලැබුවේ මෙසේ ය. මම අවනත වූ මුස්ලිම්වරුන්ගෙන් කෙනෙක් වෙමි.

මීට අමතරව දුආව ද පාරායනය කළ හැකි ය.

اَللّٰهُمَّ بَاعِدْ بَيْنِيْ وَبَيْنَ خَطَايَايَ كَمَا بَاعَدْتَ بَيْنَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ. اَللّٰهُمَّ نَقِّنِيْ مِنَ الْخَطَايَا كَمَا يُنَقَّى الثَّوْبُ الأَبْيَضُ مِنَ الدَّنَسِ. اَللّٰهُمَّ اغْسِلْ خَطَايَايَ بِالْمَاءِ وَالثَّلْجِ وَالْبَرَدِ.

**තේරුම :** නැගෙනහිර හා බටහිර අතර දුරක් ඇති කළාක් මෙන් යා අල්ලාහ් මට මගේ පාපයන් අතර දුර ඇති කරනු මැනවි! යා අල්ලාහ් ! සුදුවන් ඇඳුමකින් කුණු ඉවත් වන්නාක් මෙන් මගේ පව්වලින් මා පිරිසිදු කරනු මැනවි! යා අල්ලාහ් ! මගේ පව් ජලයෙන්, පින්නෙන් හා පිනිකැටවලින් සෝද පිරිසිදු කරනු මැනවි! (මූලාශ්‍රය : බුහාරි 744)

2. සූරා ෆාතිහා පාරායනයට පෙර නිශ්ශබ්දව ඉස්තිආද පාරායනය

أَعُوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ.

විසිකරන ලද ෂයිතාන්ගේ හානිවලින් මම ආරක්ෂාව පතමි.

3. සූරා ෆාතිහා පාරායනය කිරීමෙන් පසුව ආමීන් කීම

පිළිගනු මැනව! آمِيْنَ

4. සූරා ෆාතිහා පාරායනය කළ පසු අල් කුර්ආනයේ කිසියම් සූරාවක් හෝ වාක්‍ය කිහිපයක් පාරායනය කිරීම

5. එක් එක් ඉරියව්වක් වෙත යන විට තක්බීර් පැවසීම (ඉඃතිදල් හැර)

අල්ලාහ් ශ්‍රේෂ්ඨ ය اَللهُ أَكْبَرُ

6. රුකූඋ අවස්ථාවේ තුන්වරක් තස්බීහ් කීම

سُبْحَانَ رَبِّيَ الْعَظِيْمِ وَبِحَمْدِهِ

ඉමහත් වූ මගේ රක්ෂකයාණන් පරිශුද්ධ කරන අතර ඔහුට ප්‍රශංසා කරමි.

7. රුකූඃහි සිට ඉඃතිදලයට පැමිණෙන විට පහත පරිදි පාරායනය කළ යුතු ය

سَمِعَ اللهُ لِمَنْ حَمِدَهُ

අල්ලාහ් තමන් ප්‍රශංසා කළ තැනැත්තාට සවන් දුන්නේ ය.

8. ඉඃතිදලයේ දී පහත සඳහන් පරිදි පාරායනය කිරීම

رَبَّنَا لَكَ الْحَمْدُ مِلْءَ السَّمَاوَاتِ وَمِلْءَ الأَرْضِ وَمِلْءَ مَا شِئْتَ مِنْ شَيْءٍ بَعْدُ.

අපගේ ආරක්ෂකයණි ! අහසේ, පොළොවේ හා ඒවාට පසුපසින් ඇති ඔබ පැතූ සියල්ලෙහි සපිරුණු ප්‍රශංසා ඔබට අයත් වේවා !

සුබ්හ්, රම්ළාන් කාලයේ විත්රු, ආපද කාලවල පස්වේල් සලාතයන්හිදි අවසාන රකඅතයේ සුජූදයට යෑමට කලින් කුනූත් පාරායනය

اَللَّهُمَّ اهْدِنِيْ فِيْمَنْ هَدَيْتَ. وَعَافِنِيْ فِيْمَنْ عَافَيْتَ. وَتَوَلَّنِيْ فِيْمَنْ تَوَلَّيْتَ. وَبَارِكْ لِيْ فِيْمَا أَعْطَيْتَ. وَقِنِيْ شَرَّ مَا قَضَيْتَ. فَإِنَّكَ تَقْضِيْ وَلَا يُقْضَى عَلَيْكَ. وَإِنَّهُ لَا يَذِلُّ مَنْ وَالَيْتَ وَلاَ يَعِزُّ مَنْ عَادَيْتَ. تَبَارَكْتَ رَبَّنَا وَتَعَالَيْتَ. فَلَكَ الْحَمْدُ عَلَى مَا قَضَيْتَ. اَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوْبُ إِلَيْكَ. وَصَلَّى اللهُ عَلَى النَّبِيِّ الأُمِّيِّ وَآلِهِ وَصَحْبِهِ وَسَلَّمْ.

යා අල්ලාහ් ! ඔබ ඍජු මාර්ගය පෙන්වූ අය සමඟ මට ද යහමග පෙන්වනු මැනවි! ඔබ සහන සැලැස්වූ අය සමඟ මට ද සහන සලස්වනු මැනවි! ඔබ උදවු කළ අය සමඟ මට ද උදවු කරනු මැනවි! ඔබ මට දී ඇති දේවලින් මට සංවර්ධනය ලබා දෙනු මැනවි! ඔබ නියම කළ හානිවලින් මා ආරක්ෂා කරනු මැනවි! තීන්දු දෙන්නා ඔබ ය. ඔබට කිසිවකුටත් තීන්දු දිය නොහැකි ය. ඔබගේ මිත්‍රත්වය ඇත්තාය. ඔබගේ විරුද්ධත්වයට පාත්‍රවූවන් ගරුත්වයක් ලබන්නේ ද නැත. මගේ හිමියාණෙනි! ඔබගේ උදවු උපකාර විශිෂ්ට ය. ඔබ නියම කළ ඒවා සඳහා සියලු ප්‍රශංසා හිමිවනුයේ ඔබට ම ය. ඔබගෙන් සමාව අයැද ඔබ වෙත ම හැරෙමි. උම්මි නබි තුමා කෙරෙහි ද එතුමාගෙන් පැවත එන්නන්, මිතුරන් වෙනුවෙන් අල්ලාහ් සලාතයත් සලාමයත් පැවසුව මැනවි!

10. සුජූදයේ දී පහත සඳහන් පරිදි තෙවරක් තස්බීහ් පාරායනය කළ යුතු ය

سُبْحَانَ رَبِّيَ الأَعْلَى وَبِحَمْدِهِ

ශ්‍රේෂ්ඨයා වූ මගේ ආරක්ෂකයා පරිශුද්ධ කරන අතර ඔහුට ප්‍රශංසා කරමි.

11. සුජූද් දෙක අතර දෙවරක් පහත සඳහන් පරිදි පාරායනය කිරීම

رَبِّ اغْفِرْ لِيْ وَارْحَمْنِيْ وَاجْبُرْنِيْ وَارْفَعْنِيْ وَارْزُقْنِيْ وَاهْدِنِيْ وَعَافِنِيْ

හිමියණි! මට සමාවනු මැනවි! මා කෙරෙහි දයාව දක්වනු මැනවි! මගේ අඩුපාඩුකම් සපුරාලනු මැනවි! මා උසස් කර සම්පත් මට ලබා දෙනු මැනවි! මට ඍජු මාර්ගය පෙන්වා සැපවත් කරනු මැනවි!

12. පළමු අත්තහියාතය පාරායනය කිරීම

اَلتَّحِيَّاتُ الْمُبَارَكَاتُ الصَّلَوَاتُ الطَّيِّبَاتُ لِلهِ. السَّلاَمُ عَلَيكَ أَيُّهَا النَّبِيُّ وَرَحْمَةُ اللهِ وَبَرَكَاتُهُ السَّلاَمُ عَلَيْنَا وَعَلَى عِبَادِاللهِ الصَّالِحِيْنَ. أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ اللهِ

සියලු ආකාරයේ ගෞරවයන් හා සලාතයන් සහ ධර්මතා හිමිවනුයේ අල්ලාහ්ට ය. නබිතුමනි, ඔබ මත ශාන්තියත්, අල්ලාහ්ගේ දයාවත්, භාග්‍යයත් ඇති වේවා ! අපට ද අල්ලාහ්ගේ යහගැත්තන්ට ශාන්තිය උදා වේවා ! නැමදුමට සුදුස්සා අල්ලාහ් හැර අන් කිසිවෙක් නොවේ. මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමා අල්ලාහ්ගේ ගැත්තා ද දූතයා ද වන බවට මම සාක්ෂ්‍ය දරමි.

13. පළමු අත්තහියියාතයෙන් පසුව සලවත් කීම

اَللّٰهُمَّ صَلّ عَلَى مُحَمَّدٍ

යා අල්ලාහ් ! මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාට සලවාත් කියනු මැනවි.

14. අවසාන අත්තහියියාතයේ සලාම් කීමට ප්‍රථම සලවාතුල් ඉබ්රාහීමිය්යා හා සුන්නත් වූ දුආ පාරායනා කළ යුතු ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ අත්තහියියාතයෙන් පසුව පාරායනය කිරීම සඳහා දුආ රැසක් ම උගන්වා දී ඇත්තාහ.

උදාහරණ :

اَللّٰهُمَّ إِنِّيْ أَعُوْذُ بِكَ مِنْ عَذَابِالْقَبْرِ وَأَعُوْذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الْمَسِيْحِ الدَّجَّالِ وَأَعُوْذُ بِكَمِنْ فِتْنَةِ الْمَحْيَا وَفِتْنَةِ الْمَمَاتِ اَللّٰهُمَّ إِنِّيْ أَعُوْذُ بِكَ مِنَ الْمَأْثَمِ وَالْمَغْرَمِ.

යා අල්ලාහ් ! කබ්රයේ වේදනාවන්ගෙන් මම ඔබගෙන් ආරක්ෂාව පතමි. දජ්ජාල්ගේ පැටලිලිවලින් ඔබගෙන් ආරක්ෂාව පතමි. ජීවත් වන අවස්ථාවේ හා මරණය සිදුවන අවස්ථාවේ දී ඇති වන පරීක්ෂණවලින් මම ඔබගෙන් ආරක්ෂාව පතමි. දෙවියනී ! පව්වලින් හා ණයබරින් මම ඔබගේ ආරක්ෂාව පතමි. (මූලාශ්‍රය : බුහාරි) (832)

اَللّٰهُمَّ إِنِّيْ ظَلَمْتُ نَفْسِيْ ظُلْمًاكَثِيْرًا وَلاَ يَغْفِرُ الذُّنُوْبَ إِلاَّ أَنْتَ فَاغْفِرْ لِيْ مَغْفِرَةً مِنْ عِنْدِكَ وَارْحَمْنِيْ إِنَّكَ أَنْتَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ.

යා අල්ලාහ් නියත වශයෙන් ම මම මගේ ආත්මයට බොහෝ අපරාධ කර ඇත්තෙමි. පව් කමා කරන්නා ඔබ මිස අන් කිසිවෙක් නොවේ. එමනිසා ඔබේ පව් කමාවක් මා හට ලබා දෙන්වා ! තව ද මා හට දයාව දක්වනු මැනවි. නියත වශයෙන් ම ඔබ අධික ලෙස සමාව ලබා දෙන්නා ලෙස ද අධික කරුණාවන්තයා ලෙස ද සිටින්නේය.

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

فَرْضٌ تَكْبِيْرٌ سَلاَمٌ تَكْبِيْرُ التَّحْرِيْمِ اِعْتِدَالٌ تَوَرُّكٌ

قَبْرٌ دَجَّالٌ مُبْطِلاَتٌ إِسْتِعَاذَةٌ دُعَاءُ الْإِسْتِفْتَاحِ رَكْعَةٌ بَاطِلٌ

**අභ්‍යාස**

1. සූරා ෆාතිහාව පාරායනය නොකර කෙනෙකුට තනිව සලාතය ඉටු කළ හැකි ද?
2. දුආඋල් ඉස්තිෆ්තාහ් යනු කුමක් ද ?
3. සලාතයේ දී පාරායනය කරන ෆර්ල් වූ පාරායනාවන් සංඛ්‍යාව කීය ද?
4. ඉඃතිදල් හිදී පාරායනය කළ යුතු පාරායනය ලියන්න.
5. سَمِعَ اللهُ لِمَنْ حَمِدَهُ යන්නෙහි තේරුම ලියන්න.

**ක්‍රියාකාරකම**

සලාතයේ පාරායනය කරන ෆර්ල් වූ පාරායනා සහ සුන්නත් වූ පාරයනා වෙන වෙන ම ලියා පන්තියේ ප්‍රදර්ශනය සඳහා තබන්න.




# සලාත් වර්ග

ඉස්ලාමයේ අති උතුම් ම නැමදුම සලාතය යි. මෙයින් අල්ලාහ් සහ මිනිසා අතර තිබෙන සම්බන්ධය දෘඩිවේ. සලාතය ඉටු කරන අවස්ථාවේ දී මිනිසා තම හිමි වන අල්ලාහ් සමඟ කතා කරයි. මිනිසා පාපී ක්‍රියාවලින් පිරිසිදු කරන මෙම උතුම් වගකීම කෙරෙහි අප වැඩි අවධානයක් යොමු කළ යුතු ය.

සලාතය ඉස්ලාමයේ විවිධ පදනමින් හා විවිධ වර්ග වශයෙන් බෙදූ සැලකේ. සලාතය ඉටු කිරීම කෙරෙහි ඇති වගකීම හා එය ඉටු කරන ආකාරය යන්න එම පදනම් දෙක වේ.

'වගකීම' යන පදනමින් සලාත් වර්ග



## 1. ෆර්ලු

### 1. ෆර්ලු අයින්

සෑම මුස්ලිම් භක්තිකයකු ම අනිවාර්යයෙන් ම ඉටු කළ යුතු සලාත මෙයින් දැක්වේ. මෙය ඉටු නොකළහොත් ඔහු පාපී පුද්ගලයකු වශයෙන් සලකනු ලබන්නේ ය.

- පස්වේල් නැමදුම් වන සුබ්හු, ලුහර්, අසර්, මහ්රිබ් හා ඉෂා
- ජුමුආ සලාත
- භාර වූ සලාත වේ.

### 2. ෆර්ලු කිෆායා

ප්‍රජාවගෙන් සැලකිය යුතු සංඛ්‍යාවක් මෙම වගකීම ඉටු කිරීමට ඉදිරිපත් විය යුතු ය. නැතහොත් සියල්ලෝ ම පාපීන් වශයෙන් සලකනු ලබති.

උදාහරණය : ජනාසා සලාතය -. (අභාවයට පත්වූ කෙනෙකු වෙනුවෙන් ඉටු කරනු ලබන සලාතය.)

# 2. සුන්නත්

සියලු සුන්නත් සලාත ඒවායේ ස්වභාවය, ඒවා ඉටුකරන ආකාරය, ඒවා ඉටු කළ යුතු කාලවේලාවන් යනාදිය පදනම් කරමින් ආකාර තුනක් වශයෙන් ඇතුළත් කර සලකනු ලැබේ.

අ) සුන්නා මුඅක්කදා - සුන්නාහ් කයිරු මුඅක්කදා
ආ) රාතිබා කයිරු රාතිබා
ඉ) ජමාඅත් වශයෙන් ඉටුකළ හැකි - ජමාඅත් වශයෙන් ඉටු කළ නොහැකි.

## අ) සුන්නා මුඅක්කදා -----. සුන්නාහ් කයිරු මුඅක්කදා

### 1. සුන්නා මුඅක්කද :

මේවා අවධාරණය කරන ලද සුන්නත් වූ සලාතයන් වේ. නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ මේවා නොකඩවා අඛණ්ඩව ඉටු කළහ.

උදාහරණය : සුබ්හු සලාතයට පෙර 2, ලුහර් සලාතයට පෙර 2 යි, පසුව 2 යි. මග්රිබ් සලාතයට පසුව 2, ඉෂා සලාතයට පසුව 2 යි. විත්ර්, ඊද් සලාතය, ග්‍රහණ සලාතය.

### 02. සුන්නා කයිරු මුඅක්කද :

මේවා අවධාරණය නොකරන ලද සුන්නත් වූ සලාත් වේ. මේවා වැඩි ඵල ගෙන දෙන කුසල වේ. මේවාට වර්ග රාශියක් අඩංගු ය.
උදාහරණය : ෆර්ල් වූ පස්වේල් සලාතයට පෙර හා පසුව ඉටු කරන ඉතිරි රක්අත් 12 "තහියියතුල් මස්ජිද්" (මස්ජිදයට ඇතුළු වූ විට එහි වාඩි වීමට ඉටු කරන රකාඅත් දෙකක සලාතය,) වුලූඃ කළ විගස කරන සුන්නත් සලාතයයි.

## ආ) රාතිබත්තු - කයිරු රාතිබත්තු

### 01) රාතිබා වු සුන්නත්.

මේවා දිනපතා ඉටු කළ හැකි සුන්නත් වූ සලාත වේ.
උදාහරණ:
★ තහජ්ජත් සලාතය.
★ විත්ර් සලාතය.
★ ලුහා සලාතය.

### 02) කයිරු රාතිබ් වූ සුන්නත්

මේවා දිනපතා ඉටු නොකරන සුන්නත් වූ සලාතය වේ.
උදාහරණ:

- ⋆ සලාතුල් ඊදයින් - ඊද් දින සලාත (ඊද් උල් අල්හා / ඊද් උල් ෆිත්ර්)
- ⋆ සලාතුල් කුසූෆයින් - ග්‍රහණ සලාතය. (සූර්ය / චන්ද්‍ර)
- ⋆ සලාතුල් ඉස්තිස්කා - වර්ෂාව පතා ඉටු කරන සලාතය.

### ඇ) ජමාඅත් වශයෙන් ඉටු කළ හැකි - ජමාඅත් වශයෙන් ඉටු කළ නොහැකි.

පොදුවේ ගත් කල සලාත් ජමාඅත් ලෙස ඉටු කළ යුතු සහ තනිව ඉටු කළ යුතු වශයෙන් දෙආකාරව වෙන් කළ හැකි ය. ඒවා පහත අයුරින් බෙදා දැක්විය හැකි ය.

| ජමාඅත් වශයෙන් ඉටු කළ හැකි සලාත | ජමාඅත් වශයෙන් ඉටු කළ නොහැකි සලාත |
|---|---|
| ● පස්වේල් ෆර්ල් සලාත | ● රාතිබත් වූ සුන්නත් සලාත |
| ● ජුමුආ සලාත | ● විත්ර් |
| ● ඊද් දින සලාත | ● තහජ්ජත් සලාත |
| ● ග්‍රහණ සලාත | ● තහියියතුල් මස්ජිද් |
| ● තරාවීහ් සලාත | ● ලුහා |
| ● ජනාසා සලාත | ● සලාතුල් ඉස්තිහාරා |
| ● රමළාන් මස විත්ර් සලාත | ● සලාතුල් හාජා |
| ● වර්ෂාව පතා ඉටු කරන සලාත | ● වුලූඃ කළ පසු ඉටුකරන |

ඉහත සලාත අතරින් ජුමුආ සලාතය අනිවාර්යයෙන් ම ජමාඅත් ලෙස ඉටු කළ යුතු සලාතයකි.

පොදුවේ මේ සියල්ල ම අපට අසීමිත යහපත ගෙන දෙන්නේ ය. තව ද ඒවා අපගේ පාපයන් ඉවත් කිරීමටත් හේතුවක් වන්නේ ය. එසේ ම අප ස්වර්ගයට කැඳවාගෙන යෑමටත් ඒවා හේතු වන්නේ ය.

**එම නිසා අප ෆර්ල් වූ සලාතය නියමිත වෙලාවට අප අනිවාර්යයෙන් ම ඉටු කළ යුතු අතර සුන්නත් වූ සලාත ද නොසැලකිලිමත් ලෙස නොසලකා හැර අපට හැකි පමණින් ඉටු කර අල්ලාහ්ගේ සමීප භාවය සහ ආදරය හිමිකර ගැනීමට වෑයම් කළ යුතු ය.**

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

فَرْضُ عَيْنٍ  فَرْضُ كِفَايَةٍ  رَاتِبٌ  نَفْلٌ  أَبْعَاضُ  ضُحَى  مُؤَكَّدَةٌ

صَلاةُ الحَاجَةِ  صَلاةُ الْكُسُوفَيْنِ  صَلَاةُ الْإِسْتِسْقَاءَ  وِتْرٌ  صَلَاةُ الْعِيْدَيْنِ  تَحَجُّد

**අභ්‍යාස**

පහත ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.

1.පහත සලාත ෆර්ල් සුන්නා වශයෙන් වර්ග කරන්න.

1. ජුමුආ සලාතය
2. බාරවීමේ සලාතය
3. උත්සව දින සලාතය
4. ෆජ්ර් සලාතය
5. ග්‍රහණ සලාතය
6. ලුහා සලාතය

2. අනිවාර්යයෙන් ම ජමාඅත් වශයෙන් ඉටු කළ යුතු සලාතයක් සඳහන් කරන්න.
3. ජමාඅත් වශයෙන් ද තනිව ද ඉටු කළ හැකි සලාත දෙකක් සඳහන් කරන්න.
4. දිනපතා ඉටු කළ හැකි සුන්නත් වූ සලාත පහක් ලියන්න.
5. පස්වේල් සලාතයට පෙර හා පසුව ඉටු කළ යුතු රාතිබ් වූ සුන්නත් ලැයිස්තු ගත කරන්න.




# සජ්ද

සජ්ද යන පදයේ අර්ථය හිස නැමීම යන්න ය. සිරස පොළොව මත තබා අල්ලාහ් වෙනුවෙන් තම අවනත බව දක්වා සිටීම මෙයින් අදහස් කෙරේ. මෙමගින් අල්ලාහ් ඉතා ම ආසන්න බව හැඟවේ. මෙය සලාතයේ ඉතා ම වැදගත් අවස්ථාවයි. සලාතයේ අල්ලාහ් ඉතා ම කැමැති ක්‍රියාව මෙයයි. මෙහි වැදගත්කම නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා විවිධ අවස්ථාවල පවසා ඇත.

"ගැත්තා අල්ලාහ්ට ඉතා ම කිට්ටුව සිටින අවස්ථාව සුජූදය වන්නේ ය. එනිසා සුජූද් අවස්ථාවේ දී වැඩියෙන් ප්‍රාර්ථනා කරන්න."

"ඔබ අල්ලාහ් වෙනුවෙන් වැඩියෙන් සුජූද ඉටු කරන්න. මක්නිසා ද යත් ඔබ කරන එක් සුජූදයක් මගින් අල්ලාහ් ඔබගේ තත්ත්වය උසස් කරන්නේ ය. ඔබගේ පාපයන්ට සමාව දෙන්නේ ය."

ෆර්ල් වූ සලාතයේ දී මෙන් ම සුන්නත් වූ සලාතයේ දී අප ඉටු කරන සජ්ද අනිවාර්යයෙන් ඉටු කළ යුතු ෆර්ල් වර්ගයට අයත් සජ්දා ය. සලාත නොවන අවස්ථාවල ද සජ්දා ඉටු කෙරේ. ඒවා සුන්නත් වූ සජ්දා ය. ඒවා **සජ්දා තිලාවත්, සජ්දා සහ්වු, සජ්දා ෂුක්ර්** ආදියයි. සජ්දා තිලාවත්, සජ්දා සහ්වු යන දෙක ම වුලූඃ සමග ඉටු කිරීම අවශ්‍ය වේ. සජ්දවට අයත් අවයව හතකි ඒවා නම් නළල, දෙ අත්ල, දණහිස් දෙක, දෙපතුල්වල ඉදිරි පෙදෙස් යන හත වේ.

## සජ්දා තිලාවත්

අල් කුර්ආනයේ ස්ථාන 15ක සජදා සහිත ආයත දක්නට ඇත. එය පාරායනා කරන්නා හා පාරායනය ශ්‍රවණය කරන්නා සජදා කිරීම සුන්නත් වූ ඉබාදතයකි. මෙය සජ්දා තිලාවත් නම් වේ. උදාහරණ වශයෙන් සූරතුල් හජ්හි 77 වන වැකිය මෙසේ ය.

"විශ්වාසවන්තයිනි, ඔබ සිරස නමා සුජූද් කර කර ඔබගේ දෙවියන් නමදින්න" (22:77)

මෙහි වැදගත්කම පිළිබඳව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මෙසේ පවසා ඇත.

"මිනිසෙකු සජ්දවට අදළ ආයතය පාරායනය කර සුජූද් කරන විට ෂයිතාන්, මගේ අවාසනාව සුජූද් කරන ලෙස මිනිසාට අණ කරනු ලැබූ විට ඔහු සුජූද් කර ස්වර්ගය හිමිකර ගත්තේ ය. සුජූද් කරන ලෙස මා හට අණ කරනු ලැබූ විට මම සුජූද් කිරීම ප්‍රතික්ෂේප කළෙමි. මෙනිසා නිරයට අයත් වූවකු වූයෙමි" යි යැයි කියමින් ෂයිතාන් අඬමින් එතැනින් ඉවත් ව යයි. (මුස්ලිම්)

සලාතයේ දී සජ්දවට අදළ ආයතයක් පාරායනය කළ විට සජ්ද කිරීම සුන්නතයකි. ජමාඅත් සලාතයේ දී ඉමාම් පාරායනය කළ විට, ඉමාම් සමඟ මහ්මූම්වරුන් ද සජ්දා කළ යුතු ය. සජ්ද තිලාවත් කරමියි සිතේ සිතාගෙන තක්බීර් පවසා සුජූදයට යා යුතු ය. සුජූද් කළ පසු තක්බීර් පවසා නැවත නියමිත අවස්ථාවට පැමිණිය යුතු ය. ඉතිරි ව ඇති ආයත පාරායනය කර නියමිත පරිදි සලාතය සම්පූර්ණ කළ යුතු ය.

සලාත නොවන අවස්ථාවල සජ්දවට අදාළ ආයතයක් පාරායනය කළේ නම්, නැතහොත් සවන් දුන්නේ නම් අල්ලාහ් වෙනුවෙන් සජ්ද ඉටුකරමියි කියා සිතාගෙන සජදව ඉටු කළ යුතු ය. සජ්ද තිලාවත් අවස්ථාවේ දී ඒ සඳහා පාරායනය කළ යුතු විශේෂ දුආව පාරායනය කළ හැකි ය. වෙනත් බොහෝ දුආ ද ඇත.

## සජ්ද සහ්වු

මෙහි අදහස, අමතක වීම සඳහා වන සුජූද යන්න ය. සලාතයේ දී යමක් වැරදීමකින් වැඩිපුර කළ විට නැතහොත් යමක් අමතක වීම නිසා අතහැරුණු විට හෝ නැතහොත් යම් ක්‍රියාවක් ගැන සැකයක් පහළ වූ විට හෝ ඒ සඳහා ඉටු කළ යුතු සුජූද දෙක මෙයින් අදහස් කෙරෙන්නේ ය. පහත අවස්ථාවන් මෙයට උදාහරණ ලෙස දක්විය හැකි ය.

01. අබ් ආල් සුන්නතයන්ගෙන් එකක් අමතක වීමකින් අත් හැරීම (උදාහරණ: පළමු අත්තහියියාතය අතහැරීම)

02. සලාතය බිඳවන ක්‍රියාවක් අමතක වීමකින් කිරීම (උදාහරණය : රක්අත් හතරක සලාතය රක්අත් පහක් ලෙස ඉටු කිරීම, සලාතයේ දී කතා කිරීම)

03. සලාතයේ දී සැකයක් ඇති වීම (උදාහරණ: සලාතයේ දී රක්අත් කීයක් ඉටු කළා දැයි සැක කිරීම) මෙසේ සැකයක් ඇති වූයේ නම් අවම සංඛ්‍යාවක් ඉටු කළ බව සලකා සලාතය සම්පූර්ණ කළ යුතු ය. පසුව අත්තහියියාත් පාරායනය කර සලාම් කීමට පෙර සජ්ද සහ්වු කළ යුතු ය.

## සජ්ද ෂුකූර්

මෙය ස්තුති පළ කිරීමේ සජ්දවක් ලෙස හැඳින්විය හැකි ය. මෙය ද සුන්නත් වූ ක්‍රියාවකි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට සතුටුදායක ආරංචියක් ලැබුණු විට නැතහොත් යම් කටයුත්තක් පහසුවෙන් කර ගත හැකි වුවහොත් නැතහොත් අනතුරකින් ආරක්ෂාව ලැබුණු විට අල්ලාහ්ට ස්තුති කිරීමක් ලෙස සජ්ද කරන්නේ ය. එම නිසා අපට සතුටුදායක ආරංචියක් ලැබුණු විට හෝ යමක් අපට පහසුවෙන් කර ගත හැකි වූ විට හෝ අනතුරකින් ආරක්ෂාව ලැබූ විට සජ්ද කිරීම යහපත් ක්‍රියාවකි.

සජ්ද ෂුකූර් ඉටු කරමියි යන නියියතය සමඟ තක්බීර් පවසා සුජූදයක් ඉටු කළ යුතු ය. සජ්දාවට අයත් අවයව හත ම පොළොව ස්පර්ෂ කරන අයුරින් සජ්දාව ඉටු කළ යුතු ය.

**සජ්ද පිළිබඳ ව විස්තරාත්මක ව දැන ගත් අපි ඒවා අප ජීවිතයේ දී අනුගමනය කරමු.**



පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

سُجُودٌ     سَجَدَةُ تِلَاوَةٍ     سَجَدَةُ شُكْرٍ     سَجَدَةُ سَهْوٍ

**අභ්‍යාස**

පහත ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.

හරි නම් (✓) ලකුණ ද වැරැදි නම් (×) ලකුණ ද යොදන්න.

1. අ) අල් කුර්ආනයේ ස්ථාන 36ක සජ්දා ඇත. ( )

   ආ) සියලු ම සජ්දා ඉටු කිරීමට වුලූඃ කිරීම අනිවාර්ය වේ. ( )

   ඇ) ගැත්තා අල්ලාහ්ට ඉතාමත් කිට්ටුවෙන් සිටින්නේ රුකූවේ දී ය. ( )

   ඈ) විභාගයේ දී සමත්වීම වෙනුවෙන් ඉටු කළ යුත්තේ සජ්දා සහ්වු ය. ( )

   ඉ) සිකුරාදා දින සුබ්හු සලාතයේ දී දෙවන රක්අතයේ දී සජ්දා ඉටු කිරීම අනිවාර්ය වේ. ( )

2. සජ්දා යන්නෙහි තේරුම කුමක් ද?

3. තිලාවත් යනු කුමක් ද?

4. සජ්දාවෙහි වැදගත්කම පිළිබඳ හදීස් උපදෙස් තුනක් ඉදිරිපත් කරන්න.

5. ඔබගේ ජීවිතයේ සජ්දා ෂුකුර් කිරීමට ලද අවස්ථා තුනක් ලියන්න.




# ෂහ්රු රමළාන්

ඉස්ලාමීය මාස වලින් නව වන මාසය වන රමළාන් මාසය අල්ලාහ් වෙතින් බොහෝ විශිෂ්ඨතා ලබාගෙන ඇත.එය මාස දහයකටත් වඩා වැඩි ශ්‍රේෂ්ඨත්වයක් හිමි එක් රැයක් මෙහි අඩංගු වීම එහි විශිෂ්ඨත්වයන් එක් ප්‍රධාන කරුණක් වේ. තවද මෙම රැයේදී අල්ලාහ් අල් කුර්ආනයද පහළ කරන ලදී.

## සුවිශේෂතා සහ අනුගමනය කළ යුතු කරුණු

**"අති උතුම් වූ ලයිලතුල් කද්ර් යන රාත්‍රියේ අපි මෙය පහළ කළෙමු. අති උතුම් යන්න කුමක් දැයි ඔබ දන්නවා ද? අති උතුම් වූ එම රාත්‍රිය මාස දහසකටත් වඩා උතුම්වූ එකකි.** (97:1-3)

අල් කුර්ආනය පහළ කරනු ලැබූ මාසය වශයෙන් එම රමළාන් මාසයට අදාළ සුවිශේෂ ඉබාදතයක් අල්ලාහ් ඇති කර ඇත. එය 'සව්මය' යන ඉස්ලාමයේ හතරවන යුතුකම වන්නේ ය. ඒ ගැන අල්ලාහ් මෙසේ පවසයි.

**"රමළාන් මාසය කෙතරම් උතුම් ද යත් මිනිසුන්හට යහමග පෙන්වන මාසයක් වශයෙන් ද ඍජු මාර්ගය පැහැදිලි කරන්නක් වශයෙන් ද කුසල් හා අකුසල් වෙන්කර දක්වන්නක් වශයෙන් ද පවතින අල් කුර්ආනය (යන මෙම ආගම) පහළ කරන ලදි. එහෙයින් කවුරුන් එම මාසය ලබත් ද ඔවුන් එම මාසයේ සව්මය ඉටුකරත්වා.** (2: 185)

මෙම වාක්‍යයෙන් අල් කුර්ආනය සහ සව්මය අතර ඇති සම්බන්ධය පැහැදිලි කෙරේ. මෙම මාසයේ ගැත්තන් අල් කුර්ආනය සහ සව්මය මගින් අල්ලාහ්ට ළඟා විය යුතු යැයි අණ කරනු ලබයි. අල්ලාහ් මෙම මාසය විවිධ ආකාරයෙන් අලංකාර කර අනික් මාසවලට වඩා සුවිශේෂ කර ඇත.

"රමළාන් මාසයේ ස්වර්ගයේ දොරටු විවෘත කරන අතර නිරයේ දොරටු වැසේ. ෂයිතාන් දම්වැල් දමනු ලබයි. (බුහාරි සහ මුස්ලිම්)

"ගෞරවාන්විත වූ ලයිලතුල් කද්ර් රාත්‍රියේ විශ්වාසයෙන් යුතුව යහඵලය බලාපොරොත්තුවෙන් සිටගෙන නැමදුමෙහි යෙදෙන්නාගේ පෙර පව් සමා කෙරෙන්නේ ය." (බුහාරි)

### අල්ලාහ් රමළාන් මාසය සුවිශේෂී කර ඇත්තේ ඇයි ?

- රමළාන් මාසය ශුෂ්ක කාන්තාරයේ දක්නට ඇති සාරවත් භූමියක් වැනිය.
- රමළාන් මාසය නියගයේදී හමුවන ජල උල්පතක් වැනිය.
- රමළාන් මාසය දුගී බවෙන් පෙළන මිනිසකුට ලැබෙන නිධානයක් වැනිය.
- රමළාන් මාසය කුසගින්නෙන් පසුවන පුද්ගලයකු ඉදිරියේ තබන ආහාර මේසයක් වැනිය.

මෙවැනි දුර්ලභ අවස්ථා මගහැරිය හැකි ද? එ වැනි අවස්ථා මඟහරින නැතහොත් අවස්ථා ප්‍රයෝජනයට නොගන්නා පුද්ගලයන් පිළිබඳ ඔබගේ අදහස කුමක්ද? රමළාන් මාසයේ ප්‍රතිඵල නිසි ලෙස ලබානොගන්නා පුද්ගලයා අල්ලාහ් ඉදිරියේ වැරදි කරුවකු ලෙස සලකනු ලැබේ.

රමළාන් මාසයේ වැදගත්කම හේතුවෙන් නබි තුමා සහ සහාබාවරු එම මාසය ලැබීමට පෙර සිට ම ඒ සඳහා සූදනම් වන්නාහ. ආශාවෙන් එය බලා සිටිති. රමළාන් පැමිණි වහා ම කුසල් කිරීම සඳහා සූදනම් වෙති. ඒ සම්බන්ධ දැනුම් දීම් කිහිපයක් සැලකිල්ලට ගෙන බලන්න.

මඅල් ඉබ්නු ෆල්ල් යන තාබිඊවරයා අනුව, ''සහාබාවරු'' රමළාන් මාසය බලාපොරොත්තුවෙන් මාස හයක් ම ප්‍රාර්ථනා කරන්නාහ. ඊළඟ මාස පහේ ම රමළානයේ දී තමන් කළ කුසලයන් පිළිගන්නා ලෙස අල්ලාහ්ගෙන් කන්නලවු කරති."

"උමර් රළියල්ලාහු අන්හු දක්වා ඇති කරුණු වනුයේ, "ඉබ්නු උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා රමළාන් මාසය පැමිණි විට මෙසේ පවසති. "පව්වලින් අප මුදා ගන්නා මාසය ඔබගේ පැමිණීම යහපතක් වේවා."

" ඉබ්නු උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා රමළාන් මාසයේ රාත්‍රි කාලයේ ජනයා මස්ජිදයෙන් බැහැර වනතෙක් තම නිවසේ සිටියි. ජනතාව බැහැර වූ පසු ජල මල්ලක් රැගෙන එහි ගොස් නැමදුම් හා වත්පිළිවෙත්වල යෙදෙයි." ඔහු නිවසට පැමිණියේ සුබ්හු සලාතයෙන් පසුව ය, යන්න නාෆිඃ යන අය දැනුම් දෙයි.

### රමළානයේ අනුගමනය කරන ලෙස ඉස්ලාම් පෙන්වා දෙන යහපත් ක්‍රියා,

1. සව්මය ඉටු කිරීම :

**"විශ්වාස කළවුනි, නුඹලාට පෙර සිටියවුන් කෙරෙහි නියම කරනු ලැබුවා සේ නුඹලා කෙරෙහි ද උපවාසය නියම කර ඇත."** (2:183)



නියමිත වයසට පත් මුස්ලිම් ගැහැනු පිරිමි යන සියල්ලන්ට ම මෙය නියම කර ඇත. නිසි හේතුවක් නොමැතිව සව්මය සමාදන් නොවන්නා වරදකරු වන්නේ ය. ඔහු ඒ සඳහා දඩ ගෙවිය යුතු වන්නේ ය. සව්මය ඉටුකරන්නා අල්ලාහ්ගේ අධික යහඵල අත්පත් කර ගනීයි.

"කවුරුන් විශ්වාසයෙන් යුක්තව කුසල් පතා රමළානයේ දී සව්ම් ඉටු කරත් ද ඔහුගේ පෙර කළ පව් සියල්ල සමාවනු ලබන්නේ ය. (බුහාරි සහ මුස්ලිම්) හදීස් කුද්සියෙහි දක්වා ඇති පරිදි "සව්මය මා සතු වූවකි. එයට අදාළ ආනිසංස දෙනුයේ මා ය" (මුස්ලිම්)

### 2. රාත්‍රි සලාතය (තරාවීහ්) :

රමළාන් මාසයේ මෙම රාත්‍රි සලාතය සුවිශේෂ වූ අමලකි. මෙම සලාතයේ වැදගත්කම ගැන නබි තුමා මෙසේ පවසා ඇත. "කවුරුන් විශ්වාසයෙන් යුක්තව රමළානයේ රාත්‍රියේ නැගිට සිට සිටගෙන නමදින්නෙහි ද ඔහුගේ පෙර පව් සියල්ල සමාවනු ලබන්නේ ය. (බුහාරි)

### 3. අල් කුර්ආන් පාරායනය :

අල් කුර්ආන් පහළ කරනු ලැබූ මාසය නිසා රමළානයේ දී එය පාරායනය කිරීම වැදගත් අමලක් ලෙස සලකනු ලබන්නේ ය. රමළානයේ ජිබ්රීල් අලයිහිස්සලාම් තුමා සෑම රාත්‍රියක ම නබි තුමාහට අල් කුර්ආනය උගන්වා දුන් බව හදීස්වල දැක්වේ.



### 4. පව් සමාව අයැදීම :

වරක් නබි සල්ලලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා කුත්බා දේශනය සඳහා මිම්බරයට නගින විට තුන් වරක් ආමීන් යැයි කීවේ ය. මෙයට හේතු කුමක් දැයි සහාබාවරු විමසන විට ජිබ්රීල් අලෛහිස්සලාම් තුමා කරන ලද සමහර දුආවන් සඳහා ආමීන් කීවෙමි යැයි පැවසුවේ ය. එහි එක් දුආවක් පහත සඳහන් වේ. "යමෙක් රමළාන් මාසය ආරම්භ වූ විට පවා පව් සමාව අයැද නොසිටින්නේ ද ඔහු විනාශ වෙත්වා!"



ඉහත සඳහන් නබි තුමා ආමීන් කී සිද්ධිය රමළානයේ දී පව් සමාව අයැදීමේ වැදගත්කම අවධාරණය කරයි.

5. දුආ ප්‍රාර්ථනාව :

සව්මධාරියා අල්ලාහ්ට ඉතාමත් ළඟින් සිටින වෙලාව සව්මය අවසන් කරන වෙලාවයි. එම නිසා එම වෙලාවට දුආ කිරීම සඳහා භාවිත කිරීම සුන්නතයකි.

6. දන මානාදිය දීම :

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මිනිසුන් අතර වැඩියෙන් දන්පින් කරන අයෙක් වූයේ ය. ඒ කොතෙක් ද යත් රමළානයේ දී හමන සුළඟ හා සමානව දන් පින් කරන අයකු වී යැයි හදීස්වල දැක්වේ.

7. ඉඃතිකාෆ් සිටීම :

මස්ජිදයේ නැවතී සිට නැමදුම් හා වත්පිළිවෙත්වල යෙදෙන ඉඃතිකාෆ් යන අමලය රමළානයේ අවසාන දින දහය තුළ ඉටුකරන වැදගත් සුන්නතයකි.

8. සකාතුල් ෆිත්ර් :

මෙය දරුවන් ඇතුළුව සියලු අයට අනිවාර්ය වූ රමළානයට ම විශේෂ වූ දනයකි. උත්සව දින නැමදුමට යාමට පෙර මෙය ඉටු කළ යුතු ය.

ඉහත කරුණු සමඟ හොඳ පොත් පත් කියවීම, අන් අයට උදවු උපකාර කිරීම, යහපත් වචන කතා කිරීම, යහපත පනවා අයහපත වැළැක්වීම, අනුශාසනාවලට සවන් දීම, පවුලේ නෑ සම්බන්ධතා සුරැකීම, නිවස සහ අවට පිරිසිදුව තබා ගැනීම යනාදියත් රමළානයේ කළ යුතු යහක්‍රියා වන්නේ ය. රමළානයේ අප සිදු කරන එක් එක් සුන්නත් වූ අමල් සඳහා එක් ෆර්ල් ක්‍රියාවක යහපත ද එක්එක් ෆර්ල් ක්‍රියාව වෙනුවෙන් ෆර්ල් 70ක ආනිශංසය ද හිමි වන්නේ ය. එහෙයින් අප මෙම මාසයේ දී වැඩි වැඩියෙන් කුසල් කිරීමෙහි යෙදිය යුතු ය.

රමළානයේ දී අප යහකාර්යවල යෙදෙන්නාක් මෙන් ම අයහපත් කාර්යවලින් වැළකී සිටිය යුතු ය. මක්නිසා ද යත් නරක ක්‍රියා නිසා අප කරන යහපත් ක්‍රියා පවා අප්‍රයෝජනවත් වන්නේ ය. ඒ ගැන නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ද අවධාරණය කර ඇත්තාහ. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ මෙසේ පැවැසූහ. "යමෙක් නරක වචන කතාකරමින් නරක ක්‍රියාවල යෙදීමෙන් වැළකී නොසිටිමින් ඔහු සව්මය මගින් කුසගින්නෙන් හා තිබහෙන් සිටීමත් අල්ලාහ්ට අනවශ්‍ය වූවකි." (බුහාරි)

රමළානයේ අප කරන කුසල් අල්ලාහ් විසින් පිළිගනු ලැබීමට නම් පහත දැක්වෙන දිව හා ක්‍රියා සම්බන්ධව අකුසලයන්ගෙන් මුළුමනින් ම වැළකී සිටිය යුතු ය.

| දිව හා සම්බන්ධ අකුසලයන් | ක්‍රියා හා සම්බන්ධ අකුසලයන් |
|---|---|
| • බොරු කීම<br>• කේලම් කීම<br>• අපවාද කීම<br>• අනවශ්‍ය කතා කීම<br>• විහිළු සමච්චල් කිරීම | • අන් අයට දුක් පැමිණවීම<br>• අන් අයගේ දේපළ පැහැර ගැනීම<br>• අන් අයගේ ගෞරවය කෙලෙසීම<br>• අඬ දබර කර ගැනීම<br>• ජනතාවට බාධාකාරී ලෙස හැසිරීම<br>• පොදු දේපළවලට හානි පැමිණවීම |

**රමළාන් මාසය ඉස්ලාමීය මඟපෙන්වීමට අනුව ගතකිරීමෙන් එය අපට විවිධ ප්‍රයෝජන අත් කර දෙන්නේ ය.**

1. දේව බැතිබිය ඇති කරයි.
2. ආධ්‍යාත්මික කටයුතුවලට උනන්දුවක් ඇති කරයි.
3. ඉවසීම පුරුදු පුහුණු කරයි.
4. දුක් වේදනා ඉවසා දරා ගැනීමේ චිත්ත ශක්තිය ඇති කරයි.
5. පව් වළක්වා ගැනීමේ මානසිකත්වය ලබා දෙයි.
6. යහපත් සෞඛ්‍යයක් ලබා දෙයි.

**රමළාන් මාසය හොඳින් ගෙවා එහි උතුම් ඵල ප්‍රයෝජන අත්පත් කර ගනිමු.**

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

شَهْرُ رَمَضَان    لَيْلَةُ الْقَدْر    اِعْتِكَافٌ    زَكَاةُ الْفِطْر    مِمْبَرٌ    خُطْبَةٌ

**අභ්‍යාස**

1. රමළාන් මාසයේ සුවිශේෂ ලක්ෂණ තුනක් ලියන්න.
2. රමළානයේ අනුගමනය කළ යුතු යහ ක්‍රියා ලැයිස්තු ගත කරන්න.
3. රමළාන් මාසයෙන් අපට අත් වන ප්‍රයෝජන සඳහන් කරන්න.
4. රමළාන් මාසයේ අප වැළකී සිටිය යුතු දේවල් ගැන ලැයිස්තුවක් සකස් කරන්න.




# සකාත් සහ සදකා හැඳින්වීම

## සකාත්

ධනය අල්ලාහ් මිනිසාට ලබා දී ඇති දයාදයකි. එය ලැබූවන් තමන් පමණක් එය ප්‍රයෝජනයට නොගෙන අන් අය අතර ද එය බෙදා හදා ගත යුතු ය. ඒ සඳහා වන ක්‍රමය ලෙස 'සකාතය' හා 'සදකාව' සඳහන් වන්නේ ය.

සකාත් යන වචනය පිරිසිදුකම, වර්ධනය, සංවර්ධනය, දයාදය වැනි විවිධ අදහස් සහිත ය. සකාත් මඟින් ලබා දෙන නිසා සකාත් ලබා දෙන්නාගේ වස්තු සංවර්ධනයත් අභිවෘද්ධියත් ඇති වන්නේ ය. ඔහුගේ සිත පිරිසිදුකම පරිත්‍යාගය, පරාර්ථකාමීත්වය වැනි යහ ගුණ ලබා ගන්නේ ය.

සකාත් යන වචනයේ පුළුල් අර්ථය දෙස බැලුවේ නම්, **සකාත් නියමවීමට කොන්දේසිවලට යටත් වන මුස්ලිම්වරුන් තම දේපොළ නියමිත (නිසාබයට පත් වූ පසු) අල්ලාහ් නියම කළ කිසියම් ප්‍රතිශතයක් එම කණ්ඩායම් අටක් අතර බෙදා දීම දැක්වෙන්නේ ය.** මෙය මූලික නැමදුම් අතර තෙවැන්න ද ඉස්ලාමීය ආර්ථිකයේ ජීවය ද වන්නේ ය.

අල් කුර්ආනය හා සුන්නාව මෙම වගකීම් පිළිබඳව දැඩි ලෙස අවධාරණය කර ඇත.

**"තව ද සලාත් හි නිරත වනු. සකාතය ද දෙනු....." (2 : 110)**

**"කවරකු අල්ලාහ් තම දයාදවලින් ලබා දී ඇති දේවල් සම්බන්ධයෙන් මසුරු වන්නේ ද ඔවුන් එය තමන්ට හොඳ යැයි නොසිතිය යුතු ය. එය ඔවුනට නරකක් ම වනු ඇත.**



**මසුරුකමින් රැස් කරගත් දේවල් කියාමාවේ දී ඔවුන්ගේ බෙල්ලෙහි යකඩ වළලු ලෙසින් පලඳවනු ලැබෙන්නේ ය." (3 : 180)**

අල්ලාහ් අල් කුර්ආනයේ සලාතය සමඟ එක් කොට සඳහන් කර ඇති එක ම වගකීම සකාත් වන්නේ ය.

මෙය එහි ඇති වැදගත්කමට හා සුවිශේෂත්වයට මුස්ලිම් වරයකුගේ ජීවිතයේ අත්‍යවශ්‍ය අංගය වන සලාතය යන නැමදුම නිසි ලෙස සිදුවුවහොත් සියලුම ක්‍රියා නිසි අයුරින් සිදුවේ යන්නෙන් වර්ණනා කරන ලද නැමදුමකි. පරලොව ප්‍රශ්න කිරීම් වලදී ප්‍රථමයෙන් අසනු ලබන පැණය ද සලාතන ගැනම වේ. මෙවැනි වැදගත්කමක් ඇති සලාතයක් සමග එක්ව අල් කුර් ආනය සකාතය සඳහන් කර තිබීම එහි විශිෂ්ඨත්වයට හා වැදගත්කමට එක් ප්‍රධාන වූ සාක්ෂියකි.

ඉබ්නු මස්ඌද් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණෝ මෙසේ දන්වති.

"සලාතය ඉටුකරන ලෙස ද සකාත් දෙන ලෙස ද අණ කරනු ලැබ ඇත. කවුරුන් සකාත් නොදුන්නේ ද ඔහුට සලාත නොමැත. (තබ්සීර් තබරි 14:153)

සකාතයේ වැදගත්කම විවිධ හදීස් මඟින් අවධාරණය කරයි.

"සකාත් මඟින් ඔබ ඔබගේ දේපොළ ආරක්ෂා කර ගන්න" (අබූ දවූද්)

" සකාත් නොදී වැළකෙන සමාජය අල්ලාහ් දුර්භික්ෂය මඟින් පරීක්ෂා කරන්නේ ය."


(තබරානි)




**සකාත් වගකීම විධිමත් අයුරින් ඉටු කළේ නම් සමාජය ඉන් ප්‍රයෝජන ලබයි; ධනය වර්ධනය වෙයි. අල්ලාහ්ගේ ආරක්ෂාව හිමිවෙයි. දුර්භික්ෂය ඉවත් වෙයි. දුප්පත්කම නැති වෙයි; ආර්ථික උස් පහත්කම් අඩුවෙයි. දුප්පතුන්ගේ මූලික ගැටලු නැති වෙයි; අපරාධ අඩුවෙයි; සාමය හා සෞභාග්‍ය පිරි සමාජයක් බිහි වෙයි. කියාමාවේ දී විමුක්තිය ලැබෙයි.** සකාත් ඉස්ලාමයේ පස් මහ යුතුකම්වලින් එකක් ලෙස ද දක්වා ඇති අතර සකාත් නම් වූ දුගී බද්ද ගෙවීම නොකර සිටීම දඬුවම් ලැබීමට හේතුවක් ද වන්නේ ය.

## සදකා

සකාත් සහ සදකා යන පදවල අර්ථය ආසන්න වශයෙන් සමාන වූව ද ඒවා අතර යම් යම් වෙනස්කම් ද දක්නට ඇත. අල් කුර්ආන් සදකා යන පදය සකාත් යන අදහසින්, විවිධ ස්ථානවල යොදා ඇත. එහෙත් එයින් පොදු අර්ථයක් ලබා දෙන්නේ ය. සදකා සුන්නත් වූ ක්‍රියාවකි.



**මිනිසෙකු තම දේපොළින් කොටසක් තවත් අයකුට අල්ලාහ්ගේ තෘප්තිය වෙනුවෙන් ලබා දීම සදකා යන වදනින් අදහස් කෙරේ.** මෙම පදය ඉතා පුළුල් අර්ථයකින් භාවිත වේ. ධනය ආදිය මඟින් දෙනු ලබන  දනයක් පමණක් නොව ක්‍රියා මඟින් ද මෙය ඉටු කෙරේ. පහත හදීසය මඟින් මෙය පැහැදිලි කරයි.

ඔබ ඔබගේ සොහොයුරාගේ මුහුණ දෙස බලා මදහස පෑම ද සදකාවකි. ඔබ යහපත පනවා අයහපත වැළැක්වීම ද සදකාවකි. පාර නොපෙනෙන අයකුට පාර පෙන්වීමත් සදකාවකි. පාරේ තිබෙන ගල් මුල් ආදිය ඉවත් කිරීමත් සදකාවකි. ඔබගේ දිය බඳුනෙන් මිතුරාගේ දිය බඳුනට දිය බෙද හැරීම ද සදකාවකි. අන්ධයකුට මග පෙන්වීමත් ඔබට සදකාවකි. (බුහාරි)

මෙමඟින් සදකා යන්න පුළුල් වූ අදහසක් ඇති යහ ක්‍රියාවක් බව වැටහෙන්නේ ය. මෙහි සුවිශේෂත්වය අල් කුර්අනයේ මෙලෙස දැක්වේ.

**"විශ්වාසවන්තයින් කවුරුන් තම වස්තු අන්‍යයන්ට උදවු කිරීමේ අරමුණින් රාත්‍රි කාලයේ හා දහවල් කාලයෙහි රහසිගතව සහ ප්‍රසිද්ධියේ වියදම් කරන්නේ ද ඔවුනට හිමි කුලිය ඔවුන්ගේ අල්ලාහ්ගෙන් ඔවුනට ලැබෙනු ඇත. තව ද ඔවුන්ට (කියාමාවේ දී) කිසිදු බියක් නොමැත. ඔවුන් දුක් වන්නේ ද නැත." (2:274)**

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පැවැසූහ. දන් පින් කරන්නෝ අල්ලාහ්ගේ සමීපයේ සිටිති. ඔවුහු මිනිසුන්ට ආසන්නයේ සිටිති. ඔවුහු ස්වර්ගයට ආසන්නයේ සිටිති. නිරයට බොහෝ දුරින් සිටිති. මසුරු වූ විශ්වාසවන්තයෙකුට වඩා පරිත්‍යාගශීලී වූ ද දන් පින් කරන්නා වූ ද මෝඩයකු අල්ලාහ්ට කැමැත්තේ ය." (තිර්මිදි)

වස්තු දේපොළවලට ආශා කිරීමත් ඒවා රැස්කර තැබීමත් මිනිස් ස්වභාවයකි. එහෙත් අන් අයට දන් පින් නොකර එක් රැස්කර තබන්නා විවිධ දුක්වේදනාවලට කියාමාවේ දී මුහුණ දෙන බව අල් කුර්ආන් අවධාරණය කරයි. දෙවියන්ගේ මාර්ගයෙන් වියදම් කිරීමට

ඉදිරිපත් වන විට ෂෙයිතාන් එය වළක්වන්නේ ය යැයි, නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ පැවැසූහ. අයකු තම ධනයෙන් දන් දීමට ඉදිරිපත් වනවිට ෂයිතාන්වරු 70 දෙනෙක් ඔහු වෙත දුවමින් එය දීම වැළැක්වීමට ඉදිරිපත් වෙති. (අහ්මද්)

මෙම අවස්ථාවේ දී මිනිසා ෂයිතාන් ජය ගෙන ධාර්මික කටයුතුවල යෙදෙනවිට ඔහු මලාඉකාවරුන්ගේ ප්‍රාර්ථනාවලට ලක් වෙති. දිනපතා ම මලක්වරු දෙදෙනෙක් පොළොවට පහත් වෙති. එයින් අයකු යා අල්ලාහ්, යහපත් මාර්ගවලින් වියදම් කරන අයට ඔබ තව තවත් ලබා දෙනු මැනවි, යැයි පවසයි. අනික් මලක්වරයා හා අල්ලාහ් කිසිවක් නොදී සිටින කුහකයාට විනාශය අත්කර දෙත්වා යැයි ප්‍රාර්ථනා කරයි. (මුස්ලිම්)

**සකාත්, සදකා අතර වෙනස පහත දැක්වේ.**

| සකාත් | සදකා |
|---|---|
| • ෆර්ල් | • සුන්නතයකි |
| • නියමිත වස්තු කිහිපයකට පමණක් අනිවාර්ය ය. | • ඕනෑ ම දෙයක් සඳහා වලංගු ය. |
| • කිසියම් පිරිසකට පමණක් යුතුකමකි. | • කැමැති ඕනෑ ම අයෙකුට දිය හැකි ය. |
| • කෙසේ දිය යුතු ද යන කොන්දේසිය ඇත. | • කැමැති අයුරින් කැමැති ප්‍රමාණයක් දිය හැකි ය. |
| • අල්කුර්ආනයේ දක්වා ඇති පිරිස් අටකට පමණක් දිය යුතු ය. | • කැමැති අයකුට දිය හැකි ය. |
| • දේපළ, වස්තුව නියමිත ප්‍රමාණයට පත් වී තිබිය යුතු ය. | • තමා ළඟ කොපමණ තිබුණත් දිය හැකි ය. |
| • දේපළ, වස්තුව නියමිත කාලයට යටත්ව තිබිය යුතු ය. | • නියමිත දේපළ නියමිත කාලයක් ද යන කොන්දේසි කිසිවක් නොමැත. |

**එහෙයින් සකාත්, සදකා යන යුතුකම්වල වැදගත්කම වටහාගෙන ඒවා අපගේ ජීවිතයේ දී අනුගමනය කරමින් ජීවිතය ජය ලබමු.**

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

صَدَقَةٌ زَكَاةٌ

**අභ්‍යාස**

(අ) පහත ප්‍රකාශවලට අදාළ පිළිතුරු වරහන් තුළින් තෝරා ඒවා යටින් ඉරි අඳින්න.

1. සකාත් යන පදයේ භාෂාමය අර්ථය ( බදු, ධනය, පිරිසිදුකම)
2. සදකා යන්නෙහි අදහස ( හිඟමන් දීම, දන් දීම, ආහාර දීම)
3. සදකා යන යහ ක්‍රියාව (සුන්නත්, වාජිබ්, ෆර්ල්)
4. අල් කුර්ආනය සලාතය සමග සම්බන්ධ කර අවධාරණය කළ යුතුකම (සව්මය, සකාතය, හජ්)
5. සකාත් දීමෙන් ධනය (වර්ධනය වේ, අඩු වේ, විනාශ වේ)

(ආ) කෙටි පිළිතුරු ලබා දෙන්න.

1. සකාත් යන්නෙහි අර්ථය කුමක් ද?
2. සකාත් සදකාවලින් වෙනස් වන්නේ කෙසේ ද ?
3. සකාතයේ වැදගත්කම දක්වන සාධක දෙකක් ඉදිරිපත් කරන්න.
4. සදකාවෙහි වැදගත්කම දක්වන අල් කුර්ආන් වැකි දෙකක් තෝරා ලියන්න.
5. සකාත් වගකීමෙහි වැදගත්කම දක්වන සකාත් හි වැදගත්කම ප්‍රකාශවන දේශනයක් සකස් කරන්න.

ක්‍රියාකාරකම

ඔබගේ ජීවිතයේ සදකා සිදු කරන්නේ කෙසේ ද යන්න හා ඒ සඳහා වන මාර්ග සාකච්ඡා කර ලියන්න.




# දුආ ඉබාදතයකි

"දුආ" යන වචනය ඉල්ලීම, අයැදීම, කැඳවීම යන විවිධ අර්ථ ගෙන දෙන්නේ ය. ගැත්තා තම අවශ්‍යතා සඳහා ප්‍රාර්ථනා කිරීම මෙයින් අදහස් කෙරේ. මෙය වැදගත් නැමදුමකි. නැමඳුම්වලින් ප්‍රමුඛ වනුයේ දුආ බව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පවසා ඇත.

අල්ලාහ් අප කෙරෙහි නියම කර ඇති මූලික නැමදුම් පවා අල්ලාහ් හා ගැත්තා අතර සමීප බව ඇති කර අල්ලාහ් කෙරෙහි දැත් දිගු කිරීමට අවස්ථාව ඇති කරන්නේ ය.

අල්ලාහ්ගේ මැවුම්වලින් ඔහුට ඉතා ම ශ්‍රේෂ්ඨ අය වන්නේ රසූල්වරු සහ නබිවරු ය. මේ අය ද තම ජීවිතයේ සියලු අවස්ථාවල අල්ලාහ්ගෙන් ප්‍රාර්ථනා කරන අය වූහ. අල්ලාහ් මේ අයගේ ප්‍රාර්ථනා අපට පූර්ව උදාහරණ වශයෙන් ගෙන හැර දක්වයි.

ආදම් අලෛහිස්සලාම් තුමා **"එම දෙදෙනාම අපගේ 'රබ්'! අපි අපටම අපරාධ කරගත්තෙමු. නුඹ අපිට ක්ෂමා කර අප කෙරෙහි දයාදය පහළ නොකළේ නම් නියතව අපි පාඩු වූවන්ගෙන් එක් වන්නෙමු"** යි එම දෙදෙනාම (ප්‍රාර්ථනා කරමින්) පසුවූහ. (7:23)

නූහ් අලෛහිස්සලාම් තුමා **"හිමියාණෙනි, මා හා මාගේ දෙමාපියන් ඔබ විශ්වාස කළ ආකාරයෙන්ම මාගේ නිවසට පැමිණි අය ද තව ද මුඃමින් වූ පිරිමින්, මුඃමින් වූ ගැහැනුන් ද කමා කරනු මැනැවි. අපරාධකරුවන්ට විනාශය ගෙන දෙනු මැනැවි.** (71: 28) යනුවෙන් අසනු ලදි.

ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා, **"දෙවියනි, අප පිළිගනු මැනැවි. දෙවියනි අප දෙදෙනා (ඉස්මායීල් අලෛහිස්සලාම් ) ඔබට යටහත් පහත් වූවන් කරනු මැනැවි. අපගේ පරම්පරාව අවනත වූ මුස්ලිම් සමාජයක් බවට පත් කරනු මැනැවි. අප කළ යුතු කාර්යයන් අපහට පෙන්වා දෙනු මැනැවි. අපට සමාව දෙනු මැනවි. සමාව දෙන්නාත් කරුණාවන්තයාත් ඔබ ය."** (2: 125) යනුවෙන් අසන ලදි.

මූසා අලයිහිස්සලාම් තුමා **"හිමියනි මගේ සිත පුළුල් කර දෙනු මැනවි. මාගේ කාර්යයන් පහසු කර දෙනු මැනවි. ජනතාවට මගේ කතා පැහැදිලිව ඇසෙන අයුරින් මගේ දිවෙහි ඇති බාධාව ඉවත් කරනු මැනවි.** යනුවෙන් අසන ලදි. (20: 25-28)

නබි මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සියලු ම කටයුතු ප්‍රාර්ථනා සමඟ ආරම්භ කර අවසන් කරනුයේ ද ප්‍රාර්ථනාව සමඟ ය. එතුමාණෝ ප්‍රාර්ථනා කරන අවස්ථාවල දී හඬා වැළපෙති. තම නොහැකියාව සහ ගැති බව මුළුමනින් ම ප්‍රකාශ කර සිටිති. තායිෆ් නගරයේ සිට ආපසු එන විට ද බද්ර් යුද්ධයේ ද ඇසූ ප්‍රාර්ථනා මෙයට හොඳ ම උදහරණය වන්නේ ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ප්‍රාර්ථනා කිරීමේ වැදගත්කම ගැන අවධාරණය කළහ.

"කවුරුන් අල්ලාහ්ගෙන් ප්‍රාර්ථනා නොකරයි ද ඔහු සමඟ අල්ලාහ් අමනාප වන්නේ ය." (ඉබ්නු මාජා)

"ප්‍රාර්ථනාව මුඃමින්ගේ ආයුධය වේ." (හාකිම්)

"සියල්ලන්ට ම වඩා දුර්වල තැනැත්තා ප්‍රාර්ථනා නොකරන දුර්වල තැනත්තා ය." (තබරානි)

ඉහත සඳහන් ආදර්ශයන්ට හා උපදෙස්වලට අනුව ඔබ අල්ලාහ්ගෙන් ප්‍රාර්ථනා කරන්නේ නම් ඔබට හෝ ඔබගේ නෑයෙකුට දුකක් ඇති වන විට, රෝගයක් ඇති විට ඔබ තරගවලට සහභාගි වන විට, විභාගවලට මුහුණ දෙන විට, අනතුරුවලට ලක්වන විට, අවශ්‍යතා ඇති වන විට ඔබ ප්‍රාර්ථනා කරනවා ද?

ඔබගේ ප්‍රාර්ථනාවන් පිළිගනු නොලැබූ අවස්ථා ඔබ දන තිබෙනවා ද? ඒවා ඔබට මතක් කර බැලිය හැකි ද?

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මෙසේ කීවේ ය.

කිසිවෙකුට අපරාධයක් සිදුවීමට ප්‍රාර්ථනා නොකරන, පවුලක් භේද කිරීමට ප්‍රාර්ථනා නොකරන, ඕනෑම මුස්ලිම්වරයකුගේ ප්‍රාර්ථනාව අල්ලාහ් ඉටු කරන්නේ ය. එය පහත ආකාර තුනෙන් ඕනෑම ආකාරයකට ඉටු වෙයි.

1. පැතූ දෙය මෙලොවෙහි ම ලැබෙන්නේ ය.

2. කියාමාවේ දී ලබා දීම සඳහා පමා කරයි.

3. ඉල්ලා සිටි හානියකට සමාන හානියක් ඉවත් කරයි.

මෙය කන වැටුණු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සහාබිවරුන් අප වැඩියෙන් ප්‍රාර්ථනා කළේ නම් කී විට, නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අල්ලාහ් වෙත ඉතාමත් වැඩියෙන් ඇත යැයි පිළිතුරු දුන්හ. (තිර්මිදි)

අපගේ යුතුකම අල්ලාහ්ගෙන් ප්‍රාර්ථනා කිරීමයි ඔහු කැමැත්තේ නම් අපගේ පැතුම වහා අනුමත කරයි නැතහොත් කල් දමයි. නැතහොත් මෙලොවෙහි දී නොදී සිටියි. ප්‍රාර්ථනාවේ ප්‍රතිඵලය අප නොදකින විට ද ප්‍රාර්ථනාව නොකර නොසිටිය යුතු ය. සැබැවින්ම අල්ලාහ් එහි කිසියම් යහපතක් ලබා දිය හැකි ය, යන විශ්වාසය අප සතු විය යුතු ය.

ප්‍රාර්ථනාවල දී පහත අනුපිළිවෙළ අනුගමනය කිරීම නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ මාර්ගය යි.

1. වුලූඃ සමග ප්‍රාර්ථනා කිරීම

2. කිබ්ලාව පෙරටු කොට ශබ්දය පහත් කොට ප්‍රාර්ථනා කිරීම

3. දුආව හම්දු සලවාත සමග ආරම්භ කර අවසන් කිරීම

4. දැත් ඔසවා චිත්ත පාරිශුද්ධතාව, අවනත බව, බලාපොරොත්තුව, ආදිය සමග ප්‍රාර්ථනා කිරීම

5. ප්‍රාර්ථනයට කලින් කුසලයන්හි යෙදීම සහ කුසලයන් ඉදිරිපත් කිරීම

6. ඉල්ලන කරුණ තෙවරක් ඉල්ලීම

7. අල් කුර්ආනයේ හා හදීසයේ දක්වා ඇති දුආ පෙරටු කොට ගෙන ප්‍රාර්ථනා කිරීම

8. අල්ලාහ්ගේ ශුද්ධ වූ නාමය ඉදිරිපත් කර ප්‍රාර්ථනා කිරීම

9. ප්‍රාර්ථනාව සඳහා ඉතාමත් සුදුසු කාල වෙලාවන් භාවිත කර ගැනීම,

උදා:-

- පසු රාත්‍රි කාලවල
- සිකුරාදා දිනවල
- රමළාන් මාසයේ
- අරෆා දිනයේ

10. ඉතාමත් හොඳ අවස්ථා භාවිත කිරීම,

උදා:-

- වහින අවස්ථාවල
- අදානය සහ ඉකාමතය අතර
- සව්මය අවසන් කරන අවස්ථාවක
- සුජූදයේ දී
- ගමනක දී

## 1 අල් කුර්ආනයේ ඇති දුආ කිහිපයක්

رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الآخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ

අපගේ රබ් (පරමාධිපති) මෙලොවදිත් අපට ප්‍රශස්ත දේ දෙන්න. පරලොවදීත් අපට ප්‍රශස්ත දේ දෙන්න. තව ද අප අපායග්නියෙන් මුදවා ගනු මැනවයි (2:201)

رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَتَوَفَّنَا مُسْلِمِينَ

අපගේ රබ් (පරමාධිපතියාණනි!) අප වෙත ඉවසීම (ගුණාංග) වර්ධනය කරන්න. අපව මුස්ලිම්වරුන් (අවනතවූවන්) මෙන් මරණයට පත් කරන්නැයි. (7: 126)

## 2 අල් හදීස්වල දක්වා ඇති දුආ කිහිපයක්

උදා

මස්ජිදයට ඇතුළුවන විට

اللَّهُمَّ افْتَحْ لِي أَبْوَابَ رَحْمَتِكَ

**'දෙවිඳුනේ ඔබගේ දායාද දොරටුව මාවෙනුවෙන් විවෘත කරනු' (මුස්ලිම්)**

අසනීපයෙන් පෙළෙන අය බලන්නට ගිය විට

اللَّهُمَّ رَبَّ النَّاسِ مُذْهِبَ الْبَاسِ اشْفِ أَنْتَ الشَّافِي لَا شَافِيَ إِلَّا أَنْتَ شِفَاءً لَا يُغَادِرُ سَقَمًا

**දෙවිඳුනේ මිනිසුන්ගේ අධිපතිදුණි, දුෂ්කරතා නැති කරන්නා නුඹ සුව කරනු. නුඹමය සුව කරන්නා නුඹ හැර සුව කරන්නට වෙන කිසිවකු නැත.රෝගය හිඟ නොතබා මුළු මනින්ම සුවකරනු. (බුහාරි)**

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

دُعَاءٌ عِبَادَةٌ حَمْدٌ صَلَوَاتٌ قِبْلَةٌ

**අභ්‍යාස**

1. දුආ යන පදයේ භාෂාමය තේරුම කුමක් ද?
2. දුආහි වැදගත්කම අවධාරණය කරන හදීස් දෙකක් ලියන්න.
3. අල්ලාහ් අපගේ දුආවලට කෙසේ පිළිතුරු දෙන්නේ ද යන්න සඳහන් කරන්න.
4. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා තායිෆ්වල සිට පැමිණෙන විට කළ දුආව සොයා බලා ලියන්න.

**ක්‍රියාකාරකම**

අල් කුර්ආනයෙන් සහ හදීස්වලින් දුආ පහ බැගින් රැස් කර පොත් පිංචක් සකස් කරන්න.




# ආලිම්වරුන්ට ගරු කරමු

සියල්ල මැව්වේ අල්ලාහ් ය. සියල්ලෙහි පරිපූර්ණ දැනුම ඇත්තේ ඔහුට ය. අල්ලාහ් ආදම් අලෛහිස්සලාම් තුමාට ඉගැන්වී ය. ඔහු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණන්ට ඉගැන්වූයේ ය. එතුමාණෝ සහාබාවරුන්ට ඉගැන්වූහ. ඔවුන්ගෙන් පරපුරෙන් පරපුරට දැනුම හදාරමින් පැමිණි අය, "ආලිම්වරු" (ඉස්ලාමීය විද්වත්හු) යැයි අමතනු ලබන්නෝ ය.

ඉස්ලාම් ධර්මය දැනුම ලබා ගැනීම ප්‍රිය කරයි; එය හැදෑරූ උගතුන්ව ද ප්‍රිය කරයි.

**"ඔහු (අල්ලාහ්) අභිමත කළ අයට ප්‍රඥාව දෙන්නේ ය. කවරෙකුට ප්‍රඥාව දෙනු ලැබුවේ ද ඔහුට නියත වශයෙන් ම අධික යහපත දෙනු ලැබ ඇත. අවබෝධය ඇත්තවුන් හැර (සෙසු අය) මෙනෙහි නොකරති." (අල් කුර්ආන් 2:269)**

මුස්ලිම්වරයකුට දැනුම ලැබූ තැනැත්තකු හෝ දැනුම ලබන්නකු හෝ ඊට සවන් දෙන්නකු හෝ එය ප්‍රිය කරන්නකු හෝ මිස අන් අයෙකු ලෙස සිටිය නොහැක.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ ආලිම්වරුන්ගේ මහඟු භාවය පිළිබඳව පහත පරිදි ප්‍රකාශ කොට ඇත්තාහ.

ඔබගෙන් සාමාන්‍ය මිනිසෙකුට වඩා මට ඇති උසස් භාවය මෙන්, (දැනුමෙන් තොර) නැමදුමෙහි නිරත වන කෙනෙකුට වඩා ආගමික විද්වත්තු උසස් වන්නෝ ය'' (තිර්මිදි)

ආලිම්වරු දහම හොඳාකාර ව හැදෑරූ අය වෙති. ඔවුන්ගේ ජීවිත ද, ක්‍රියා පිළිවෙත ද ඒ පදනම මත ගොඩ නැගී තිබෙනු ඇත. ඔවුහු ඉස්ලාමයේ කැඳවුම්කරුවෝ වෙති. ඔවුන්ගේ පැවැත්මත් දායකත්වයත් සමාජයට අත්‍යවශ්‍ය වූ කරුණකි. ඔවුන් සමඟ ළෙන්ගතුව සිටීමට සලස්වා ගෞරවයට පත් කිරීම ඉස්ලාමයේ මඟ පෙන්වීම වන්නේ ය.

කෙනෙක් දැනුම සොයා පිට වූ මොහොතේ සිට ඔහු අල්ලාහ්ගේ කරුණා දයාවට පාත්‍ර වූවෙක් වන්නේ ය. ස්වර්ගය කරා ගමන් ගන්නා මාර්ගය අල්ලාහ් ඔවුන්ට පහසු කර දෙන්නේ ය.

දැනුම ලබා ගැනීමටත්, එය රැක ගැනීමටත්, එය ජනයාට ඉගැන්වීමටත්, යහපත පනවා අයහපත වැළැක්වීමට ද ආලිම්වරු දැරූ විවිධ උත්සහයන් ඉස්ලාමීය ඉතිහාසයේ සඳහන් වී ඇත. මුස්ලිම් ප්‍රජාව දුබල වූ අවස්ථාවල දී ළැදියාවෙන් හා ස්ථිරව සිට එය ශක්තිමත් කර ජනයා යහමාර්ගය කරා ගෙන ආ බොහෝ ඉස්ලාමීය විද්වතුන්ගේ පරිත්‍යාගශීලීත්වය ඉතිහාසයේ දක්නට ලැබේ. සමහර අවස්ථාවල දී ඔවුහු එකල පාලකයින්ගේ දඬුවමට ද ලක් වූහ. සිරගත කරනු ලැබූහ; මරණය පවා වැළඳ ගත්හ. ඉමාම් අබූ හනීෆා රහ්මතුල්ලාහ්, ඉමාම් අහ්මද් ඉබ්නු හන්බල් රහ්මතුල්ලාහ්, සඊද් ඉබ්නු සුබයිර් රහ්මතුල්ලාහ් යනාදීහු එවැනි යුග පරිත්‍යාගශීලීන්ට උදාහරණයෝ වෙති.

දහම් අධ්‍යාපනය ආලෝකයකි. ආලිම්වරයකු තමා ලබාගත් දැනුම මගින් ඔහු තමන් මෙන් ම සමාජය ද යහ මග ඔස්සේ රැගෙන යයි. එමගින් සමාජය යහපත් වේ. ජනතාව ස්වර්ගයට යාමේ භාග්‍යය හිමි කර ගනිති. දහම් අධ්‍යාපනය වර්ධනය වීමත් සමඟ ම ආලිම්වරුන් කෙරෙහි වන ගරුත්වය ද ඉහළ නැංවේ.

''අල්ලාහ්, ඔහුගේ දේවදූතයින්, අහස හා පොළොවෙහි සිටින සියලු මැවීම් තව ද තුඹසෙහි වෙසෙන කුහුඹුවන් සහ මුහුදේ ඇති මාළු යනාදී මේ සියල්ල මිනිසාට යහමග පෙන්වන්නන් (ආලිම්වරුන්) වෙනුවෙන් ප්‍රාර්ථනා කරති.'' (තිර්මිදි)

සමස්ත ලෝකය ම මවා පාලනය කරන්නා වූ රබ්බු වන අල්ලාහ් ද, මලාඉකාවරුන් ඇතුළු කුඩා සහ විශාල ප්‍රමාණයේ මැවීම් සියල්ල උගත් ආලිම්වරුන් වෙනුවෙන් ප්‍රාර්ථනා කරන්නේ නම් ඔවුහු අතිවිශිෂ්ට ගණයේ අය ලෙස සැලකෙති. උගතුන්ගේ ශ්‍රේෂ්ඨත්වය සුවිශේෂී වේ. නබිවරුන්ට පසුව මෙලොවෙහි සහ පරලොවෙහි ඉදිරියෙන් සිටින්නෝ ද ඔවුහු ම වෙති.

ඥානය හා අඥානවන්තකම සම කළ නොහැක. ඥානවන්තයා පැහැදිලි ආලෝකයේ ගමන් කරයි. අඥානවන්තයා අන්ධකාරයේ ඔබ මොබ හැපී ගැටී කලබලයෙන් යුතුව පීඩා විඳී. ඥානවන්තයා අභ්‍යන්තර දෘෂ්ටි කෝණයෙන් බලයි. නමුත් ඥානය නොමැත්තා බලන්නේ බාහිර දෘෂ්ටි කෝණයෙන් පමණි.

**දැනුම ඇත්තන් හා දැනුම නැත්තන් සමාන වන්නේ දැ" යි (නබි) පවසවු! සැබැවින් ම උපදෙස් ලබන්නේ අවබෝධය ඇත්තන් ම ය. (අල් කුර්ආන් 39 : 9)**

**සැබැවින් ම අල්ලාහ්ට ඔහුගේ ගැත්තන් අතුරින් බිය වන්නේ ආලිම්වරු වන (දැනුම ඇත්තන්) ම ය. (අල් කුර්ආන් 35 : 28)**

## ආලිම්වරුන්ට ගරු කළ යුත්තේ කෙසේ ද?

- ආලිම්වරු, නබිවරුන්ගේ පරපුරෙන් පැවතෙන්නෝ වෙති. එබැවින් "ඔවුන්ගේ කාර්යභාරය ශ්‍රේෂ්ඨ ය" යන හැඟීම අප තුළ වඩාත් තහවුරු කර ගත යුතු ය.
- ඔවුන් දෙස ගරුත්වයකින් යුතුව බැලිය යුතු ය.
- ඔවුන්ගේ උපදෙස්වලට සවන් දිය යුතු ය.
- ඔවුන් සමඟ අනවශ්‍ය විවාදවල පැටලීමෙන් වැළකී සිටිය යුතු ය.
- ඔවුන් වෙනුවෙන් කරනු ලබන උපකාරය අන් අය වෙනුවෙන් කරනු ලබන උපකාරයට වඩා ශ්‍රේෂ්ඨ වේ.
- ඔවුන්ගේ ආර්ථිකයට වඩා ඥානය දෙස බැලිය යුතු ය.
- ඔවුන්ගෙන් අදහස් හා යෝජනා ලබාගෙන කටයුතු කිරීමට පුරුදු විය යුතු ය.
- ඔවුන් සමඟ ඇති සබඳතා පරලොවෙහි දී යහපත් ප්‍රතිලාභ ගෙන දෙයි.

මෙලෙස කටයුතු කිරීමෙන් දහම පිළිපැදීමේ භාග්‍යය හිමි වේ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ මෙසේ පැවසූහ:

අධ්‍යාපනය ලබන්නා හා ලබා දෙන්නා නිවැරැදි මාර්ගයේ සිටිති. මෙම තත්ත්වය නොමැත්තන් වෙත කිසි දු යහ මාර්ගයක් නොවේ. (ඉබ්නු මාජාහ්)

**එබැවින් අපි ද ඉගෙනුම ලබමු. ආලිම්වරුන්ගේ ශ්‍රේෂ්ඨත්වය දැන ඔවුන් ගෞරවයට පත් කරමු.**

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

عَالِمٌ    عُلَمَاء

**අභ්‍යාස**

1. ආලිම්වරුන්ගේ ශ්‍රේෂ්ඨත්වය හදීසයන්හි උදාහරණ සහිතව විස්තර කොට ඇත්තේ කෙසේ ද?
2. දැනුම සොයා ගමන් කරන අය කුමන මාවතේ ගමන් කරන්නෝ වෙති ද?
3. ආලිම්වරුන් වෙනුවෙන් ප්‍රාර්ථනා කරන්නෝ කවරහු ද?
4. ආලිම්වරුන්ගේ ශ්‍රේෂ්ඨත්වය පවසන කුර්ආන් සහ හදීස් වැකිය බැගින් දක්වන්න.
5. ආලිම්වරුන්ට ගරු කළ යුතු ආකාර දක්වන්න.
6. සමාජයේ ආලිම්වරුන්ගේ අවශ්‍යතාව සඳහන් කර ඔබේ මිතුරෙකුට ලිපියක් ලියන්න.




# යහගුණ පිළිපදිමු දුර්ගුණ වළක්වමු

එය ආහාර හිඟ යුගයක් විය. නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහිවසල්ලම් තුමාට තෑග්ගක් වශයෙන් එළුවකු පරිත්‍යාග කරනු ලැබිණි. එතුමා ''මෙම එළුවා පිසින්න'' යැයි තම පවුලේ අයට පැවසී ය. හතර දෙනකු එසවිය යුතු විශාල බන්දේසියක් තිබිණි. එහි එම ආහාරය තබා ගෙන එන ලදි. ආහාර නොලද අනුගාමිකයින් සියලු දෙනා කැඳවන ලදි. ආහාර බන්දේසිය වටා සියලු දෙනා වාඩි වී අනුභව කරන්නට වූහ. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ද ඔවුන් සමඟ අසුන් ගත්තේ ය. වැඩි පිරිසක් සිටි නිසා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමා කුදු ගැසී අසුන් ගෙන අන් අයට ඉඩ ලබා දුන්නේ ය.

එවිට ගැමියෙක් ''ඇයි ද ඔබතුමා මෙලෙස අසුන් ගෙන සිටින්නේ?'' යැයි පුදුමයෙන් ඇසී ය. එවිට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ ''අල්ලාහ් මා ආධිපත්‍යය පිළිපදින්නකු ලෙස හෝ ආඩම්බරකමෙන් යුතු අයෙකු ලෙස හෝ පත් නොකළේ ය; මහත්මා ගතියෙන් යුතු ගැත්තකු ලෙස පත් කළේ'' යැයි පිළිතුරු දුන්හ. (අබූදාවූද්)

ඉහත සිද්ධියෙන් ඔබ වටහා ගන්නේ කුමක් ද? නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමා අල්ලාහ්ගේ දූතයා මෙන් ම කීර්තිමත් නායකයෙකි. නමුත් මිනිසුන් අතර සාමාන්‍ය ලෙස හැසිරුණු වටිනා ගුණාංගය පිළිබඳව අදහස් කරන්නේ කුමක් ද? මෙවැනි යහ ගුණාංග ඔබත් ප්‍රිය කරන්නෙහි ද? සත්‍ය වූ මුස්ලිම්වරු යහ ගුණාංග සදා ප්‍රිය කරති.

ගුණාංග වර්ග දෙකකි. එකක් යහගුණ ය. අනෙක දුර්ගුණ ය. අප සැම ප්‍රිය කරන ගුණාංගය යහගුණ ය. පිළිකුල් කරන ගුණාංගය දුර්ගුණ ය. මුස්ලිම්වරුන්ට ඉස්ලාම් දහම වටිනා යහගුණ දේශනා කරයි. එමගින් තෘප්තිමත් හා සතුටුදායක ජීවිතයක් ගොඩනැගේ. එමෙන් ම අලංකාර වූ සමූහ ජීවිතයක් ද බිහි වේ. මිනිසුන්ගේ තත්ත්වය අගය කරනු ලබන්නේ යහපත් හා අයහපත් ගුණාංග මගිනි. අල් කුර්ආනය නිතර ම යහගුණ උගන්වන්නේ ය; දුර්ගුණ වළකාලන්නේ ය.

අල්ලාහ්ගේ දූත මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ යහගුණයන්ගෙන් පිරිපුන් අයෙකු ලෙස දක්නට ලැබුණා හ. "එතුමන් ට වඩා උසස් ගුණාංග ඇති වෙනත් කෙනෙකු නොදුටු බව" අනුගාමික සහාබාවරු පැවසුවෝ ය. එතුමාණෝ ගුණවත් දූතයකු ලෙස ද, මගපෙන්වන්නකු ලෙස ද, සෙන්පතියකු ලෙස ද, පියෙකු ලෙස ද ජීවත් වී පෙන්වූහ. සියලු අවස්ථාවල දී එතුමාගෙන් දිස් වූයේ යහ ගුණාංග පමණි. එයට අල් කුර්ආනය මෙලෙස සාක්ෂි දරයි.




**''නියතව නුඹ මහගු යහගුණය මත සිටියි.'' (අල් කුර්ආන් 68:4)**

''කියාමා දිනයේ මුඃමින්වරයකුගේ තරාදියේ බර වැඩි කිරීමට හේතු වන්නේ යහගුණාංග ය. නියත වශයෙන් ම අල්ලාහ් නරක වදන් පවසන්නන් හා පාපකාරී ක්‍රියා කරන්නන් දැක කෝප වන්නේ ය'' යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. (තිර්මිදි)

කියාමා දිනයේ මිනිසුන්ගේ යහපත හා අයහපත මීසාන් නමැති තරාදිය මගින් කිරනු ලැබේ. යහපත් පැත්ත බරින් වැඩි වූ විට ඔහු සතුටෙන් ඉපිලී ස්වර්ගයට ඇතුළු වේ. අයහපත් පැත්ත බරින් වැඩි වූ විට ඔහු දැවෙන නිරයෙහි දමනු ලබන්නේ ය. එය ඉමහත් කනස්සල්ලට හේතුවකි. අපගේ යහගුණ එවන් පීඩනයන්ගෙන් අප ආරක්ෂා කරයි.

**'' නුඹලා ප්‍රසිද්ධියේ යහපතක් කළ ද නැතහොත් නුඹලා එය රහසිගතව කළ ද නැතහොත් (අන් අයෙකුගේ) නරක ක්‍රියාවකට සමාව දුන්න ද එය (සමාව දීම) අතිඋතුම් ය. (අල් කුර්ආන් 4:149)**

මුස්ලිම්වරයකු යහ ගුණාංග තම ජීවිතයේ පිළිපැදිය යුතු ය. එමගින් විවිධාකාර වූ ප්‍රතිලාභ ලබාගත හැකි ය. එමගින් ජීවිතයේ සතුටත්, තෘප්තියත් ඇති වේ. යහ ගුණාංග බොහොමයක් ඇත. ඉන් සමහරක් පමණක් පහත දැක්වේ.

**ජීවිතයේ පිළිපැදිය යුතු යහගුණ කිහිපයක්**

- දේව භක්තියෙන් යුතුව ජීවත්වීමට උත්සාහ කිරීම
- සත්‍යය සුරකිමින් ඇත්ත කතා කිරීම
- පොරොන්දු ඉටු කිරීම
- සිනාමුසු මුහුණින් අන් අය හමුවීම
- නිහතමානී ලෙස කටයුතු කිරීම
- ඉවසීම හා දරා ගැනීමේ ස්වභාවය පිළිපැදීම
- පාප හා වැරැදි ක්‍රියා පිළිකුල් කිරීම
- යහපත් පුද්ගලයින්ගේ ආශ්‍රය රැක ගැනීම
- සාමය ප්‍රිය කිරීම
- නැමඳුම් කෙරෙහි වැඩි අවධානයක් යොමු කිරීම
- මුස්ලිම් හා මුස්ලිම් නොවන අයත් සමඟ සත්‍යවාදී ලෙස කටයුතු කිරීම
- දුබලයින්ට ආදරය දැක්වීම හා උදව් කිරීම

උසස් විනයක් පවතින තාක් සමාජය කීර්තිය ලබයි. විනය වරදවා හැසිරෙන විට සමාජය පසුබෑමට ලක් වේ. දුර්ගුණ ඊට එරෙහි විපාක ඇති කරයි.
නව්වාස් ඉබ්නු සම්ආන් රලියල්ලාහු අන්හු තුමා නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහිවසල්ලම් තුමාගෙන් යහපත හා අයහපත පිළිබඳ විස්තර විමසූ විට "යහපත යනු යහ ගුණාංග යි. අයහපත යනු ඔබේ හිතට වද දෙන අන් මිනිසුන් එය දැකීම ද ඔබ පිළිකුල් කරනා දේ ය" යැයි එතුමාණෝ පැවසූහ. (මුස්ලිම්)

**ජීවිතයේ වළකා ගත යුතු දුර්ගුණ සමහරක්**

- බොරු කීම
- ආඩම්බර වීම
- ඊර්ෂ්‍යා කිරීම
- කේලම් කීම
- වංචා කිරීම
- විහිළු නම් කීම
- අඬ දඹර විම
- දොස් කීම
- නරක වචන කතා කිරීම
- විහිළු තහළු කිරීම
- කළගුණ සැලකීමට අමතක කිරීම
- රණ්ඩු දබර කිරීම
- දෙමාපියන්ට බැණ වැදීම
- අන් අයගේ දුකේ දී සතුටු වීම

දුර්ගුණ ෂයිතාන්ගේ උවදුරුවලට අයත් වන්නේ ය. ඔහු දුර්මාර්ගය මිනිසාට අලංකාර කොට පෙන්වන්නේ ය. ඔහු තමන් පිළිපදින අය නිරයට ඇද දමයි. එබැවින් ෂයිතාන්ගේ දුර්මාර්ගයන්ගෙන් ඈත්ව කටයුතු කරන මෙන් අල් කුර්ආනය අපට අනතුරු අඟවන්නේ ය. දුර්ගුණයන්ගෙන් විවිධ වූ බලපෑම් ඇති වන්නේ ය. එමගින් විවිධාකාර දුක් දොම්නස් හා දුෂ්කරතාවන්ට මුහුණ දීමට සිදු වේ. එවැනි බලපෑම් සමහරක් පහත දැක්වේ.

- සැනසීමක් නැති තෘප්තිමත් නොවන මානසිකත්වය
- යහ ක්‍රියා කෙරෙහි වන පිළිකුල
- පාප ක්‍රියා කෙරෙහි වන ඇල්ම
- පාපිෂ්ටයන් සමඟ සබඳතා වැඩිවීම
- යහපත් පුද්ගලයින්ගේ සබඳතා බිඳ වැටීම
- සමාජයෙන් වෙන්ව යාමට පෙළඹීම
- ඔහු සමාජ විරෝධීන්ගෙන් කෙනෙකු ලෙස හඳුන්වා දෙනු ලැබීම
- ස්වර්ගයට යාමේ භාග්‍යය අහිමි වීම

''කෙනෙක් මුස්ලිම්වරයකුගේ අයිතිවාසිකම් තම දකුණතින් ලබාගන්නේ ද අල්ලාහ් ඔහුට නිරය අනිවාර්ය කර ස්වර්ගය තහනම් කළේ ය. එය එක් "අරාක්'' ගසක කෝටුවක් වුව ද කමක් නැත" යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. (මුස්ලිම්)

එබැවින් අපි යහගුණ පිළිපැද යහපත් පුද්ගලයින් ලෙස ජීවත් විය යුතු වෙමු; පාපකාරී ගුණාංගයන්ගෙන් ඈත් විය යුතු වෙමු. එය සත්‍ය වූ මුස්ලිම්වරයකුගේ ලක්ෂණය වේ.

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

صَحَابَة

**අභ්‍යාස**

1. ගුණාංග වර්ග දෙක කවරේ ද?
2. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ යහගුණ පිළිබඳ අල් කුර්ආනය වර්ණනා කරන්නේ කෙසේ ද?
3. ඔබ වඩාත් ප්‍රිය කරන යහගුණාංග 5ක් ලියන්න.
4. යහගුණ මගින් පරලොවේ දී ලැබෙන ප්‍රතිලාභ මොනවා ද?
5. අන් අයගේ අයිතිය උදුරාගත් පුද්ගලයාගේ තත්ත්වය කෙබඳු ද?
6. යහගුණ හේතුවෙන් බිහි වන ආනිශංස 5ක් ලියන්න.
7. දුර්ගුණ අපට කුමනාකාර බලපෑම් ඇති කරන්නේ ද?
8. "යහගුණ පිළිපැද දුර්ගුණයෙන් වැළකෙමු" යන මාතෘකාව යටතේ අත්පත්‍රිකාවක් සකස් කරන්න.




# බාල පරපුරට සෙනෙහස දක්වමු

දිනක් කලීෆා අබුබක්ර් සිද්දීක් රලියල්ලාහු අන්හු තුමා අසර් සලාතය ඉටු කර පයින් ඇවිද ගියේ ය. එතුමා සමඟ අලි රලියල්ලාහු අන්හු තුමා ද ගමන් කළේ ය. එවිට කුඩා දරුවන් සමඟ ක්‍රීඩා කරමින් සිටි හසන් රලියල්ලාහු අන්හු තුමා දැක ඔහු ඔසවා තම උරහිස මත තබා ගත් අබුබක්ර් රලියල්ලාහු අන්හු තුමා "අල්ලාහ් මත දිවුරමි! මොහු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාගේ හැඩරුවට සම වන්නේ ය; අලි රලියල්ලාහු අන්හු තුමා මෙන් නොවන්නේ ය'' යැයි පැවසී ය. එයට සවන් දුන් අලි රලියල්ලාහු අන්හු තුමා මඳ සිනහ පාමින් ළඟින් සිටගෙන සිටියේ ය. (බුහාරි, මුස්ලිම්)

මෙම සිද්ධිය මගින් ඔබ අවබෝධ කර ගන්නේ කුමක් ද? මුස්ලිම් සමාජයේ කුඩා දරුවන්ට කෙතරම් වැදගත්කමක් දී තිබේ ද? ඔවුන් කෙරෙහි දක්වා ඇති අවධානය වටහා ගත හැකි ද? සහාබාවරු කුඩා දරුවන්ට ආදරය දක්වා ඇත්තෝ ය. ඔවුන්ට මූලිකත්වය දී ඇත්තෝ ය. ඔවුන් සතුටට පත් කර ඇත්තෝ ය. "තමන්ට ද ගරුත්වයක් ලැබේ" යන මානසිකත්වයක් ඇති කළහ. බාල පරපුරට කරුණාව දක්වන ලෙස ඉස්ලාම් ධර්මය බලකිරීම ඊට හේතුව වේ.



වත්මන් සමාජයේ දරුවන් සියලු දෙනා අනාගත සමාජයේ සාමාජිකයෝ වන්නෝ ය. ඔවුන් සෞඛ්‍ය සම්පන්න මෙන් ම යහපත් පෞරුෂත්වයකින් යුතු අය ලෙස හදා වඩා ගත යුතු ය. ඔවුන්ගෙන් ලෝවැසියන්ට යහ ප්‍රයෝජන ලබාගත හැක්කේ එලෙස හදාවඩා ගත්විට පමණි. එසේ නොවේ නම් සමාජයේ විවිධාකාර බලපෑම් ඇති වීමට ඉඩ තිබේ.

කුඩා දරුවෝ වැඩිහිටියන්ගේ ආදරය, රැකවරණය, ආරක්ෂාව අපේක්ෂා කරති. එම ආදරය ඔවුන් තුළ උනන්දුව සහ උත්සුක භාවය ඇති කරයි. ඔවුහු වැඩිහිටියන්ගෙන් බොහෝ දෑ බලාපොරොත්තු වෙති. ආහාර ශරීරය වඩන්නාක් සේ ආදරය හා රැකවරණය මනස සහ යහපත් සිතුවිලි ප්‍රවර්ධනය කරයි. ආදරය නොලැබුණු කුඩා දරුවෝ කලකිරීමට පත්වෙති; සමාජයෙන් ඈත්ව සිටීමට උත්සාහ කරති. කඩිසර බව ගිලීහි ගොස් වැරැදි කිරීමට පටන් ගනිති. කාලයාගේ ඇවෑමෙන් ඔවුන් මහා අපරාධකරුවන් බවට පරිවර්තනය වීමේ අවස්ථා උදා වේ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණන් කුඩා දරුවන් සිපගන්නා අයුරු දැක පුදුමයට පත්ව "මාහට දරුවෝ 11 දෙනෙක් සිටිති. එක දරුවකු හෝ මෙසේ සිපගෙන නොමැත්තෙමි" යැයි විස්මයෙන් ප්‍රකාශ කළ ගැමියෙකුට "අල්ලාහුතආලා ඔබේ සිතෙන් කරුණාව උදුරා ගත්තේ නම් මා කුමක් කරන්න ද?" යැයි නබිතුමා දුන් පිළිතුර දෙස අපගේ අවධානය යොමු වේ.

ලොවෙහි මානව වර්ගයාගේ අඛණ්ඩ පැවැත්ම සඳහා අල්ලාහ් කුඩා දරුවන් බිහි කරයි. කුඩා දරුවෝ අල්ලාහ්ගේ දායාදයෝ වෙති. සෑම දරුවෙක් ම යහපත් පුද්ගලයකු ලෙස උපත ලබයි. අයහපත් පුද්ගලයකු ලෙස කිසිවකු උපත ලබන්නේ නැත. වැඩිහිටියන්ගේ හදාවඩා ගැනීම හා මගපෙන්වීම මගින් ඔවුහු යහපත් මාර්ගය හෝ අයහපත් මාර්ගය දෙසට යොමු වෙති. වැඩිහිටියන් ඔවුන් වෙත දක්වන ආදරය ඔවුන් යහමාර්ගය වෙතට යොමු කරයි. දෙමාපියන් තම දරුවන්ට ආදරය දැක්විය යුතුයි. එමගින් ඔවුන් ද එය වටහා ගෙන ඒ අනුව ක්‍රියා කරනු ඇත.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාගේ නිවසේ හැදී වැඩුණු අබූ හෆ්ස් රලියල්ලාහු අන්හු තුමා මෙසේ පවසන්නේ ය. "මම නබිතුමාගේ නිවසේ හැදී වැඩුණෙමි. දවසක් දා මම ආහාර අනුභව කරන විට මගේ අත ආහාර බඳුනේ ඒ මේ අත යොමු විය. "ඕ දරුව! අල්ලාහ්ගේ නාමය පවසා අනුභව කිරීම ආරම්භ කරන්න. දකුණතින් අනුභව කරන්න. ඔබ ළඟින් තිබෙනා දේ අනුභව කරන්න" යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. ඉන් පසුව මාගේ ආහාර අනුභව කිරීමේ පුරුද්ද ඒ අනුව හැඩ ගැසිණි. (බුහාරි, මුස්ලිම්)

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ කුඩා දරුවන්ට අධික ලෙස ආදරය දක්වති; ඔවුන්ට සලාම් පවසති; ඔවුන් වෙනුවෙන් ප්‍රාර්ථනා කරති; තම වාහනයේ නංවා ගනිති. හිස පිරිමදිති; ආහාරය සඳහා පලතුරු මෙන් ම වෙනත් ආහාර ද දෙති; ඔවුන්ට සාරධර්ම කියා දෙති; ඔවුන්ගේ අයිතිවාසිකම්වලට ගරුකරමින් කටයුතු කරන්නැයි අධික ලෙස උපදෙස් දී ඇත්තාහ.

වරක් අම්ර් රලියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ බිරිඳ "මම ඔබට යමක් දෙන්නෙමි" යැයි පවසා තම පුතා කැඳවූවා ය. "ඔබ ඔහුට කුමක් දෙන්නෙහි දැ?" යි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ විමසූහ. "රටඉඳි" යැයි ඇය පැවසුවා ය. එවිට නබිතුමාණෝ "ඔබ එම රටඉඳි ඔහුට නුදුන්නෙහි නම්, රැවටූ බවට ඔබගේ පුස්තකයේ සටහන් කෙරෙනු ලබන" බව පැවසූහ. (අබූ දාවූද්)





කුඩා දරුවන් සාරධර්ම ඉගෙන ගන්නේ වැඩිහිටියන්ගෙනි. තම සිත ප්‍රිය කරන අය මෙන් කටයුතු කිරීමට ඔවුහු උත්සාහ ගනිති. ආහාර, ඇඳුම්, ආගමික අවබෝධය, ආදරය, සත්‍යය, සාධාරණත්වය, ගෞරවය, කරුණාව, වැඩිහිටියන්ට ගරු කිරීම, කුඩා දරුවන්ට ළෙන්ගතු වීම, සෙසු ජීවීන්ට කරුණාව දැක්වීම, දේව නැමදුමෙහි යෙදීම යනාදිය වැඩිහිටියන් අනුගමනය කොට ඉටු කරන ක්‍රියාකාරකම් වේ. එබැවින් ශ්‍රේෂ්ඨ මගපෙන්වීම් ඔවුන්ට ලබාදීමේ වගකීම වැඩිහිටියන් සතු වේ. උසස් වූ සමාජ ළැදියාව වන්නේ ද එය යි.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ සිඟිත්තන් තුළ කුඩා කල සිට ම හික්මීම හා පරිණත භාවය පුහුණු කරති. දිනක් හසන් රලියල්ලාහු අන්හු තුමා සදකා වශයෙන් ලද රටඉඳිවලින් එකක් කටේ දමා ගත්තේ ය. මෙය දුටු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමා "කෙළ ගසනු! කෙළ ගසනු! සකාත් වශයෙන් ලැබෙන ආහාර අප අනුභව නොකරන බව ඔබ නොදන්නෙහි ද?" යැයි ඇසූහ. (බුහාරි, මුස්ලිම්)

යහපත අයහපත, හලාල් හරාම්, යහගුණ දුර්ගුණ යනාදිය කුඩා කල සිට ම පුරුදු පුහුණු කළ යුතු ය. එය ස්ථිර ලෙස පිළිපදිමින් පැමිණිය යුතු ය. මෙම කරුණෙහි නොසැලකිලිමත්කම පෙන්විය යුතු නොවේ. "ඔවුන් එහි ස්ථිරව සිටිත්දැ?" යි සොයා බැලිය යුතු ය. කුඩා කල සිට මෙම කරුණු සිතේ තැන්පත් වූ විට කිසිවිටෙකත් ඔවුහු මඟ වරදවාගනු නොලබති.

එතුමා සලාතයේ සජ්දාවේ සිටින විට කුඩා ළමුන් එතුමාගේ පිට උඩ නැග සෙල්ලම් කරති. එවැනි අවස්ථාවල දී එතුමාණෝ ඔවුන් වෙනුවෙන් සුජූදයේ සිට ප්‍රමාද වී නැගිටිති. සලාතයේ දී පවා එතුමා සිඟිත්තන් කෙරෙහි දැක්වූ ආදරය වටහා ගැනීමට හැකි වනවා නොවේ ද?

බාල පරපුර කෙරෙහි ආදරය දැක්වීම ද, වැඩිහිටියන්ට ගෞරව දැක්වීම ද ඉස්ලාමීය සාරධර්ම වේ. "මීට පටහැනි ලෙස ක්‍රියා කරන්නෝ මුස්ලිම්වරු නොවෙති"යි පවසා ඉස්ලාමය අපට අවවාද කරයි.

එනිසා අපට වඩා බාල පරපුර කෙරෙහි ආදරය, කරුණාව දක්වා ඔවුන්ට රැකවරණය ලබා දී වැඩිහිටියන්ට ගරු කරමින් ද ජීවත් වෙමු.

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

حَلَالٌ    حَرَامٌ    سُجُوْدٌ    رُكُوْعٌ

**අභ්‍යාස**

1. බාල වයස්කරුවන් වැඩිහිටියන්ගෙන් අපේක්ෂා කරන කරුණු පහ ලියන්න.
2. හසන් රලියල්ලාහු අන්හු තුමා කාගේ පුතා ද? අබූබක්ර් රලියල්ලාහු අන්හු තුමා ඔහු උරහිස මත තබා ගත්තේ ඇයි?
3. ආදරය නොදක්වන ලද දරුවන්ට ඇති විය හැකි අයහපත් බලපෑම් තුනක් ලියන්න.
4. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමා අබූ හෆ්සා රලියල්ලාහු අන්හා තුමාට දුන් දැනමුතුකම් මොනවා ද?
5. දෙමාපියන් වුව ද දරුවන්ට බොරු නොකිව යුතු බව අවධාරණය කරන හදීසය ලියන්න.
6. කුඩා දරුවන්ට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමා ආදරය දැක්වූ අයුරු පවසන්න.
7. ඔබ, ඔබට වඩා වයසින් බාල අය කෙරෙහි ආදරය දැක්වූ අත්දැකීමක් සඳහන් කරන්න.




# අනුන්ට උදවු කරමු

## අනාථයන්ගේ සහ වැන්දඹුවන්ගේ යහපත සුරකිමු

වරක් පුද්ගලයෙක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණන් වෙත පැමිණ තම සිතෙහි දැඩි බව පිළිබඳව කීවේ ය. එවිට එතුමාණෝ "ඔබේ සිත සැහැල්ලු වීමත්, ඔබේ අරමුණ ඉටුවීමත් ප්‍රිය කරන්නෙහි නම්, අනාථයන් සමඟ ආදරයෙන් කටයුතු කරන්න; ආදරයෙන් ඔවුන්ගේ හිස පිරිමදින්න; ඔබ අනුභව කරනා දෙයින් ඔවුන්ටත් දෙන්න. (මෙසේ කරන විට) ඔබේ සිත සැහැල්ලු වෙයි; ඔබේ අවශ්‍යතා සපුරාලනු ලබයි" යැයි පැවසූහ. (තබරානි)

අල්ලාහ් ලොව මවා එහි කෝටි සංඛ්‍යාත මිනිසුන් මවා ඇත්තේ ය. මෙලොව හා එහි ඇති සියල්ල කිසියම් විශේෂිත පිරිසක් වෙනුවෙන් පමණක් මවන ලද්දක් නොවේ. මෙලොව ජීවත් වන සියලු දෙනා වෙනුවෙන් ඒවා මවා තිබේ.

එබැවින් "තමන් පමණක් කා බී, ඇඳ පැලඳ භුක්ති විඳිය යුතු ය" යන පටු ආකල්පයෙන් හා ආත්මාර්ථකාමිත්වයෙන් ජීවත් වීම වරදකි. "සියලු දෙනා සතුටින් ජීවත් විය යුතු ය" යන්න ප්‍රිය කිරීම ද, ඒ වෙනුවෙන් කැපවීම ද ශ්‍රේෂ්ඨ වේ. ආදරය, රැකවරණය, ආහාර පාන, ඇඳුම් පැලඳුම් යන අවශ්‍යතා සියල්ලන්ට ම පොදු වූ ඒවා ය. අප සතුටින් ජීවත් වීමට ප්‍රිය කරන්නාක් සේ ම ඊට අන් අය ද ප්‍රිය කරන බව වටහා ගත යුතු ය.

"තමන් ප්‍රිය කරනා දේ තම සහෝදරයාට ප්‍රිය කරන තාක් ඔබෙන් කිසිවෙක් සැබෑ විශ්වාසවන්තයෙක් නොවන්නේ ය" යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. (බුහාරි, මුස්ලිම්)

දෙමාපියන්ගෙන් තොර දරුවන් නොමැත. නමුත් මව්පියන් අහිමිවූවෝ අනාථයෝ වෙති. සැමියකු නොමැතිව බිරිඳක් නොමැත. නමුත් සැමියා අහිමි වූ තැනැත්තියෝ වැන්දඹු වෙති. අනාථයන් හා වැන්දඹුවන් රැක බලාගන්නට කෙනෙකු නොමැතිව ළත වන අයුරු දැකගත හැකි ය. සෑම කෙනෙකුට ම විවිධාකාර අවශ්‍යතා තිබෙන්නේ ය. ඒවා ඉටු කිරීමට අදාළ අය සිටින විට එහි බර නොදැනේ. දෙමව්පියන්, භාරකරුවන් අහිමි වන විට අවශ්‍යතාවල ප්‍රබලත්වයත්, එය ඉටු කළ නොහැකිව ළතවීමත් වටහා ගත හැකි ය. එවිට ජීවිතය කටුක වී කලකිරීමට පත් වේ. එය හේතුකොට ගෙන ඔවුන් හට මඟ වරදවා ගැනීමේ අවස්ථා ඇති වේ.

**එබැවින් අනාථයා පීඩාවට පත් නොකරවු. තව ද යාචකයා පලවා නොහරිවු.** (අල් කුර්ආන් 93:9,10) යනුවෙන් කුර්ආනය උපදෙස් දෙන්නේ ය.

"වැන්දඹුවන් හා දුප්පතුන් වෙනුවෙන් උපයන්නා සලකා බලනවිට ඔහු අල්ලාහ්ගේ මාර්ගයේ සටන් කරන්නා, ළැදියාවෙන් නැමදුමෙහි යෙදෙන්නා, අඛණ්ඩව උපවාසයේ යෙදෙන්නා යනාදී කෙනෙකු වැනි වේ" යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. (බුහාරි, මුස්ලිම්)

ධනවතුන්ට දුගී බව, බඩගින්න, දරිද්‍රතාව යනාදිය නොවැටහේ. ආඩම්බරකම ඔවුන්ගේ ඇස් පියවා දමන්නේ ය. මෙමඟින් දුප්පතුන්, අනාථයන්, වැන්දඹුවන් යනාදීන්ගේ දුක් කම්කටුලු ධනවතුන්ගේ දෙසවනට යොමු නොවී පවතී. ඔවුන්ගේ සිතේ අඳෝනාව හා වේදනාව කඳුළට මුසු වී යන්නේ ය.

**(ඕ : නබි) නුඹ විනිශ්චය දිනය බොරු කරන්නා ව බැලුවෙහි ද, ඔහු අනාථ දරුවාව එලවා දමයි. ඔහු දුප්පතුන්ට ආහාර ලබා දීමට (අන් අයව) නොපොළඹවන්නේ ය. තමන්ගේ සලාතයන් ගැන නොසැලකිලිමත්ම නැමඳුම් කරන්නන්ට විපතමය. ඔවුන් (අන් අයව) පෙන්වනු පිණිස නැමඳුම් කරන්නේ ය. තව ද ඔවුහු අල්ප ද්‍රව්‍යයක් ද අන් අයට නොදී වළක්වා ගනිති. (107:1-7)**

අනාථයන් ඉතා හොඳින් රැක බලාගත යුතු යි. ඔවුන්ට ආදරය දැක්විය යුතු යි. ඔවුන්ගේ අවශ්‍යතා ඉටු කර දිය යුතු යි. ඔවුන්ගේ අනාගතය සුරැකිය යුතු යි. මේවා පිවිතුරු චේතනාවෙන් ඉටු කරන විට මෙය ද නැමඳුමක් ලෙස සැලකේ. මෙවන් ගුණාංග නිසා ඔවුන්ට යහමග ඔස්සේ සිතන්නටත්, ක්‍රියා කිරීමටත් මග පෑදේ.

"තමන්ගේ පාර්ශ්වයේ නෑතහොත් තමන් නොදන්නා අනාථයකුගේ භාරකාරත්වය දරන්නා ද මම ද ස්වර්ගයේ මෙලෙස සිටින්නෙමු" යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ තමන්ගේ ඇඟිලි දෙක එක් කොට දක්වා විස්තර කළහ.

තම පවුලට හෝ වෙනත් අනාථයකුට දක්වන ආදරය හා රැකවරණය වෙනුවෙන් ස්වර්ගයේ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණන් සමඟ සිටීමේ භාග්‍යය ලැබේ. එය ද මැදැඟිල්ලත්, දඹරැඟිල්ලත් මෙන් ළඟින් ම සිටීමේ හැකියාව ලැබෙන බව නබිතුමාණෝ පෙන්වා දුන්හ.

''යතීම්'' නමින් අමතනු ලබන අනාථයන් භාරව කටයුතු කරන අය අසාධාරණ ලෙස කටයුතු නොකළ යුතු ය. එලෙස කිරීම ඉමහත් ද්‍රෝහීකමකි. ඔවුන්ට හිමි ධන සම්පත් කුමක් වුව ද ඒවා සුරක්ෂිත කොට නියමිත වයසට පැමිණි කල එය ඔවුනට භාරදිය යුතු ය.



ඔවුන්ට භාරකරුවන් නොමැති හේතු මත ඔවුන් සම්බන්ධ කරුණෙහි අයුක්ති සහගත නොවිය යුතු ය.

**"සැබැවින් ම කවරෙකු අයුක්ති සහගතව අනාථයන්ගේ වස්තුව භුක්ති විඳින්නේ ද ඔවුහු තම කුසට අනුභව කරනුයේ ගින්දර ය. තව ද ඔවුහු දලු ලා ඇවිළෙන ගින්නෙහි පිවිස දැවෙති." (අල් කුර්ආන් 4:10)**

වැන්දඹු කාන්තාවෝ සමාජයේ බහුල වශයෙන් දක්නට ලැබෙති. ඔවුන්ට ද රැකවරණය ලබා දිය යුතු යි. ඔවුන්ට අවශ්‍ය රැකවරණය නිසි ලෙස නොදුන් කල ඔවුන් මෙන් ම දරුවන් ද ඉමහත් දුෂ්කරතාවට පත් වෙති. නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහිවසල්ලම් තුමා වැන්දඹුවන්ගේ මතු දිවියට නොයෙකුත් මගපෙන්වීම් සලසා ඇත්තාහ; වැන්දඹුවන් විවාහ කර ගත්තෝ ය; එලෙස ම සහාබාවරුන්ටත් ඔවුන් විවාහ කරගන්නා ලෙස දිරි ගැන්වූහ.

එලෙස ම සමාජයේ ආබාධිතයින්, අසාධ්‍ය රෝගීන්, රැක බලාගැනීමට කිසිවකු නැති වයෝවෘද්ධයන් වැනි අන් අයගේ උදවු උපකාර බලාපොරොත්තු වන්නෝ බොහෝ සිටිති. ඔවුන්ගේ නොහැකියාව, දුක් කම්කටුලු පිළිබඳව සොයා බැලිය යුතු ය. ඔවුන්ට ද උදවු උපකාර ලබා දිය යුතු ය.

දුප්පතුන් ඉවත් කොට, ධනවතුන්ට පමණක් ආරාධනා කරනු ලබන වලීමා සංග්‍රහය (විවාහ ආහාරය) සංග්‍රහයන්ගෙන් පිළිකුල් සහගත සංග්‍රහය වේ" යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. (බුහාරි, මුස්ලිම්)

"ඔබ අතර සිටින දුබලයන් හේතුවෙනි, ඔබට උපකාර කෙරෙන්නේ. ඔවුන් හේතුවෙනි ඔබට ආහාර සපයනු ලබන්නේ'' යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. (බුහාරි)

"මා වෙනුවෙන් දුබලයන් සොයන්න. ඔබ අතර සිටින දුබලයින් හේතුවෙන් ඔබට උපකාර කරනු ලැබීමත්, ආහාර දෙනු ලැබීමත් සිදු වේ" යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහිවසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. (අබූදාවූද්)

සමාජයේ කොටස්කරුවන් වන අනාථයන්, වැන්දඹුවන්, රෝගීන්, වයෝවෘද්ධයන්, සහ දුබලයන් හඳුනා ගෙන ඔවුන්ට ලබා දිය හැකි සියලු උදවු උපකාර ලබාදී සමාජ රැකවරණයත් දේව කරුණාවත් ලබා ගනිමු.

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

يَتِيْمٌ وَلِيْمَةٌ

**අභ්‍යාස**

හිස්තැන් පුරවන්න.

1. අනාථයන්ට ආදරය දැක්වීමෙන් සිතේ .................................. ඇති වේ.
2. තමන් ප්‍රිය කරනා දේ තම ....................................... ප්‍රිය කරනා තුරු ඔබගෙන් කිසිවකු ......................... නොවේ.
3. ................................ කෝප නොවන්න ................................ පලවා නොහරින්න, යනු අල් කුර්ආනයේ උපදෙසකි.
4. පරලොවෙහි විනිශ්චය බොරු කරන්නා, ................................. පලවා හරින්නා, දුප්පතුන්ට .............................. නොදෙන්නා වන්නේ ය.
5. .............................. අහක් කොට .................................... ආරාධනා කරනු ලබන විවාහ සංග්‍රහය ඉතා මිලේච්ඡ ය.
6. ඔබට ................................. කරනු ලැබීමත්, ............................................ සපයනු ලැබීමත් දුබලයන් හේතු කොට ගෙන ය.




# පාපයන්ගෙන් වැළකී සිටිමු

"කවරෙකු (පාපයන්ගෙන් වැළකී) තමන් පවිත්‍ර කර ගත්තේ ද සැබැවින් ම ඔහු ජයග්‍රහණය කළේ ය."
(අල් කුර්ආනය 87:14)

"නියත වශයෙන් ම අල්ලාහ් පින් සහ පව් සටහන් කරන්නේ ය" යැයි පැවසූ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ පහත පරිදි විස්තර කළහ. කෙනෙකු යහපතක් කිරීමට සිතූ විට අල්ලාහ් ඒ වෙනුවෙන් පිනක් සටහන් කරයි. ඔහු එය ඉටු කළ විට එයට දහයේ සිට හත්සිය ගුණයක් නැතහොත් ඊටත් වඩා වැඩියෙන් සටහන් කරයි. කෙනෙකු පාපයක් කිරීමට සිතා එය ඉටු නොකළේ නම් ඒ වෙනුවෙන් පිනක් සටහන් කරයි. එය ඔහු ඉටු කළේ නම් එයට එක් පවක් සටහන් කරයි.

(බුහාරි, මුස්ලිම්)

මිනිසුන්ගේ ක්‍රියා කොටස් දෙකකට බෙදේ. එකක් පින්වත් ක්‍රියා වන අතර අනෙක පාපතර ක්‍රියා වේ. ජනයා පින්වත් දේ ප්‍රිය කරති. තනි පුද්ගලයකුට හෝ සමාජයට හෝ අහිතක් කරන ක්‍රියා පාපයන් වේ; පාප ක්‍රියා මගින් මානව සම්මත උල්ලංඝනය වේ. සමාජයේ අයිතිවාසිකම් කඩ කෙරේ; ජනයාගේ සාමාන්‍ය ජීවිතයට බලපෑම් ඇති වේ. ලෝකයේ නොසන්සුන්තාව වර්ධනය වේ.

පුණ්‍ය කටයුතු අධික ලෙස කරන ලෙසත් පාප ක්‍රියාවන්ගෙන් මුළුමනින් ම ඉවත් වන ලෙසත් ඉස්ලාමය අපට අණ කරයි. පුණ්‍ය ක්‍රියා අපගේ මනසට තෘප්තිය හා සතුට ලබා දී ස්වර්ගය වෙත රැගෙන යයි. පාප ක්‍රියා "වරදකරු" යන හැඟීම අප තුළ ඇති කොට සිත අඳුරු කරයි. එසේ ම නිරයට ඇද දමයි. පාපයේ කුලිය දඬුවමයි. පාපයේ යෙදෙන්නන්ට දඬුවම් කරන බවට අල් කුර්ආනය අනතුරු අඟවන්නේ ය.

**නුඹලාගේ මෙදින හමුවීම නුඹලා අමතක කළ හේතුවෙන් නුඹලා (දැන් දඬුවම) රස විඳිවු. (අද දින) සැබැවින් ම අපි ද නුඹලා (මුදවා ගැනීමට) අමතක කර දැමුවෙමු. තව ද නුඹලා කරමින් සිටි දෑ හේතුවෙන් සදාතනික දඬුවම රස විඳිවු. (යැයි ඔවුනට පවසනු ලැබේ.) (අල් කුර්ආන් 32:14)**

පාප ක්‍රියා කොටස් දෙකකට බෙදේ. එකක් සුළු පාප කර්ම වන අතර අනෙක මහා පාප කර්ම වේ. සුළු පාප කර්මය අප මහා පාප කර්මය කරා ගෙන යයි. මහා පාප මගින් විනාශය ඇති වේ. අඛණ්ඩ ලෙස පාප කර්මවල නියැළී සිටීමෙන් විනාශ වූ සමාජ පිළිබඳ අල් කුර්ආනයේ සඳහන් වේ. ආද්, සමූද් වර්ගයා, ෆිර්අවුන් හා ඔහුගේ පිරිවර, නුම්රූද් යනාදීහු එසේ විනාශයට ලක්වූවන්ට උදාහරණයෝ වෙති.

මෙලොව උපත ලද සියලු මිනිසුන් මරණයට පත් වෙති. සියල්ලන් ම පරලෝ දිනයට මුහුණ දිය යුතු ම ය. එම දිනයේ සියලු දෙනා තම තමන්ගේ ක්‍රියාවන්ට සාධාරණ හේතු ඉදිරිපත් කළ යුතු ය. කිසිවකුටත් තමන් කළ පාප වසන් කළ නොහැක. මන්දයත් ඒ පිළිබඳව විමසීමේ දී ශරීර අවයව, පාපය කළ ස්ථානය, මලාඉකාවරුන්ගේ සටහන් යනාදී සාක්ෂි පදනම් කොට ඒවා තහවුරු කරනු ලබන්නේ ය.

**එදින අපි ඔවුන්ගේ මුඛයට කතා කිරීමට නොහැකි වන අයුරින් මුද්‍රා තබන්නෙමු. තව ද ඔවුන්ගේ අත් අප වෙත කතා කරයි. ඔවුන් කරමින් සිටි පාප පිළිබඳ ඔවුන්ගේ පාද ද සාක්ෂි දරයි. (අල් කුර්ආන් 36:65)**

කෙනෙකුට තම ක්‍රියා අන් අයට නොපෙන්වා සැඟවිය හැකි ය. නමුත් එය තමා සමගම පවතින ශරීර අවයවයන්ට සැඟවිය හැකි ද? මිනිසාගේ ක්‍රියා සියල්ල කෙරෙන්නේ අවයව මගිනි. මෙම තත්ත්වයට අනුව පරලොව දී එම අවයව ම සාක්කි ලෙස ඉදිරිපත් කරනා විට එය ප්‍රතික්ෂේප කරන්නේ කෙසේ ද?

**තව ද කවරෙකු අණු ප්‍රමාණයක තරම් අයහපතක් සිදු කරන්නේ ද ඔහු එය (ද) දැක ගනී. (අල් කුර්ආන් 99:8)**

මිනිස්සු පාප කිරීමේ ස්වභාවයෙන් යුක්ත වූවෝ වෙති. ෂෙයිතාන් මිනිසාගේ සතුරා ය. ඔහු පාප කෙරෙහි මිනිසුන් පොළඹවමින් සිටී. ඔහුට අවනත වන්නන් පරලොව දී අත්හැර දමනු ලැබේ. ඔහුගේ කුමන්ත්‍රණයෙන් මිදීමට දේව සිතුවිලි කෙරෙහිත්, ඉබාදත් කෙරෙහිත් අවධානය යොමු කළ යුතු ය. එසේ ම යහපත් පරිසරයක ද, යහගැත්තන්ගේ

ඇසුර සමඟ ද ජීවත්වීමට උත්සාහ කළ යුතු ය.

**තව ද යහපත කෙරෙහි ද බිය භක්තිය කෙරෙහි ද නුඹලා එකිනෙකා උදවු කර ගනිවු. තව ද පාපය කෙරෙහි ද ක්‍රෝධය කෙරෙහි ද නුඹලා එකිනෙකා උදවු කර නොගනිවු** (5:2) යනුවෙන් අල් කුර්ආනය අපට උපදෙස් දෙන්නේ ය.

**"නබිවරයාණෙනි, පවසන්න නියත වශයෙන්ම මගේ නාථයා (නුසුදුසු යැයි) තහනම් කර ඇත්තේ, රහසිගතව හා ප්‍රසිද්ධියේ කරනු ලබන අශික්ෂිත ක්‍රියා, අනෙකුත් පාප, අසාධාරණ ලෙස (කෙනෙකු තවත් කෙනෙකුට) වද වේදනා දීම, කිසිදු මූලාශ්‍රයක් නොමැතිව අල්ලාහ්ට ඔබ ආදේශ කිරීම, ඔබ නොදන්නා දේ අල්ලාහ් වෙත, (අසත්‍ය ලෙස) පැවසීමත් වේ."** (7:33)

**අල්ලාහ් සහ ඔහුගේ දූතයාණන් වැළැක්වූ මහා පාප සමහරක් පහත දැක්වේ.**

- අල්ලාහ්ට කෙනෙකු හෝ යමක් සම කිරීම
- හූනියම් කිරීම
- ඝාතනය කිරීම
- පොලිය භුක්ති විඳීම
- අනාථයන්ගේ දේපොළ භුක්ති විඳීම
- සටනක දී පසුබැස පලායාම
- පතිවත රකින කාන්තාවකට අවලාද කීම

(බුහාරි, මුස්ලිම්)

තවත් සමහර පාප කර්ම පිළිබඳව අල් කුර්ආනය හා හදීසය මෙසේ විස්තර කොට ඇත.

**"විශ්වාස කළවුනි, සැබැවින් ම සුරාව ද සූදුව ද (බිලිපූජා කරන) පිළිම ද (පංගු තීන්දු කිරීම සඳහා භාවිත කරන) ඊතල ද ෂෙයිතාන්ගේ ක්‍රියාවෙන් වූ අපිරිසිදු (දෑ) ම ය." (අල් කුර්ආන් 5:90)**

"දෙමාපියන්ට පීඩා කරන්නා ද, කේලම් කියන්නා ද, මත්පැනට ඇබ්බැහිව සිටින්නා ද, ස්වර්ගයට නොපිවිසේ." (බුහාරි, මුස්ලිම්)

"සියදිවි හානි කරගන්නා ඒ මගින් ම පරලොව දී වේදනාවට ලක් කරනු ලබන්නේ ය." (තිර්මිදි)

තවත් බොහෝ පාප ක්‍රියා ඇත. ඒවායින් අප වැළකී ජීවත් විය යුතු ය. පාපය සිදු වූයේ මිනිසුන් වෙත නම් අදාළ පුද්ගලයන්ගෙන් සමාව ලබාගැනීම අනිවාර්ය වේ. පසුව අල්ලාහ්ගෙන් සමාව අයැදිය යුතු ය. ඒවා අල්ලාහ් හා සම්බන්ධ පාප නම් සෘජුව ඔහුගෙන් සමාව අයැදිය යුතු ය. ජයග්‍රහණයේ මාවත වන්නේ මෙයයි.

"තමන් කළ අපරාධයෙන් පසුව කවරෙකු පශ්චාත්තාප කර (තම ක්‍රියාවන්) සංශෝධනය කර ගත්තේ ද එවිට සැබැවින් ම අල්ලාහ් ඔහු කෙරෙහි පශ්චාත්තාපය පිළිගන්නේ ය." (අල් කුර්ආන් 5:39)

ඉස්ලාමීය මගපෙන්වීම අනුගමනය කොට පාපයන්ගෙන් වැළකී, වැඩි වැඩියෙන් පින් දහම් රැස් කර පරලොව දී යහපත් ආනිශංස ලබා ගැනීමට උත්සාහ කරමු.

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

حَتّٰى مَطْلَعِ الْفَجْرِ

**අභ්‍යාස**

1. පාප ක්‍රියා මගින් ඇති වන බලපෑම් 3ක් සඳහන් කරන්න.
2. ආද්, සමූද් වර්ගයා විනාශ කිරීමට හේතුව කුමක් ද?
3. පරලොව විමසුමේ දී ගෙනෙනු ලබන සාක්ෂි මොනවා ද?
4. මුස්ලිම්වරුන් කුමන කරුණෙහි දී එකිනෙකා අන්‍යෝන්‍ය වශයෙන් උදවු උපකාර කළ යුතු යැයි අල් කුර්ආනය පවසන්නේ ද?
5. සොරකම් කළ වරදට අදාළ දඬුවම කුමක් ද?
6. පාඩමේ සඳහන් වූ මහා පාප කර්ම හත ලියන්න.
7. නොදැනුවත්ව පාප කර්මවල නියැලුණු පුද්ගලයන් කළ යුතු පිළියම කුමක් ද?
8. පාප ක්‍රියා ව්‍යාප්තවීම වැළැක්වීම සඳහා සුදුසු ක්‍රියාමාර්ග ලැයිස්තුගත කරන්න.




# විශ්වාසය සුරකිමු

විශ්වයේ සාමය, සමගිය, ආදරය සහ අන්‍යෝන්‍ය අවබෝධය යනාදී ගුණාංග ස්ථිර ලෙස පවත්වා ගත යුතු නම් මිනිසුන් අතර යහගුණාංග සුරැකිය යුතු ය. සමාජයක හෝ රටක නැගුමට යහගුණාංග අත්‍යවශ්‍ය වේ. මන්දයත් යහගුණාංගයන්ගෙන් තොර වූ සමාජය පරාජිත වී විනාශය කරා ළඟා වෙමින් තිබෙන ආකාරය ඉතිහාසයේ දැකීමට හැකි ය. මෙහි අනතුරුදායක ප්‍රතිවිපාක මිනිසාට පමණක් නොව අනෙකුත් මැවීම්වලට ද බලපා ඇති බව අපි දකින්නෙමු. මිනිසාට යහගුණාංග හැදෑරීමට දේව මඟ පෙන්වීම අත්‍යවශ්‍ය වේ. එයත් සමඟ අධ්‍යාපනය ඔහු ජීවත් වන පරිසරය හා සමාජීය සිරිත් විරිත් යනාදිය ද ඊට උපකාරී වේ.

ඉස්ලාමය පවසන යහගුණාංග තුළ විශ්වාසවන්ත භාවය ඉතා වැදගත් ය. සෑම මිනිසකු තුළ ම අවංක භාවය, සත්‍ය භාවය විශ්වාසය මත භාරදුන් දෑ සුරැකීම යනාදී යහගුණාංග තිබීම අත්‍යවශ්‍ය ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ තම කුඩා වියේ පටන් විශ්වාසවන්ත භාවය සහ පොරොන්දු ඉටු කිරීම යනාදී යහගුණාංගවල අතිවිශිෂ්ටයකු ලෙස වැජඹුණහ. එම නිසා එතුමා අස් සාදික් (සත්‍යවන්තයා), අල් අමීන් (විශ්වාසවන්තයා) යනාදී නම්වලින් සියලු දෙනා අතර පිළිගැනීමට ලක් වූහ.

විශ්වාසවන්ත භාවයේ සලකුණු වන සත්‍යවාදී බව හා පොරොන්දු කඩ නොකිරීම පිළිබඳව අල් කුර්ආනය මෙසේ පවසා ඇත.




**"තව ද නුඹලා පොරොන්දු ඉටු කරවු. සැබැවින් ම (නුඹලාගේ) පොරොන්දු විමසනු ලබන්නක් ය." (අල් කුර්ආන් 17 : 34)**

එලෙස ම තවත් තැනක,




**"විශ්වාස කළවුනි!, නුඹලා පොරොන්දු පරිපූර්ණව ඉටු කරවු! විශ්වාසවන්තයිනි! නියමිත ගිවිසුම එකහෙළාම පිළිපදිනු" යනුවෙන් සඳහන් වී ඇත.** *(5:1)*

කාලීන වශයෙන් මෙම ගුණාංග පිළිපැදීමේ ලා මිනිසාගේ තත්ත්වය පිළිබඳ ව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් පවසන විට,

"නියත වශයෙන් ම ඔබගෙන් පසුව එක් ජන කොට්ඨාසයක් (පැමිණීමට) ඇත්තේ ය. ඔවුහු විශ්වාසය කඩ කරති. ඔවුන් වෙත කිසිදු දෙයක් භාර නොදිය යුතු ය. ඔවුහු සාක්කිකරුවන් වීමට තමන් විසින් ම ඉදිරිපත් වෙති. නමුත් සාක්කි දෙන ලෙස කිසිවකු ඔවුන්ගෙන් ඉල්ලා සිටින්නේ ද නැත. ඔවුහු භාර භාර වෙති, නමුත් ඒවා ඉටු නොකරති" යැයි පැවසූහ." (බුහාරි)

විශ්වාසවන්ත භාවය පිළිපැදීම මගින් තනි පුද්ගල, පවුල් සහ සමාජය යනාදී වශයෙන් සෑම පාර්ශ්වයක් අතර ම එකමුතුකම හා සබැඳියාව ඇති වී සහජීවනය තහවුරු වේ. හවුල් වශයෙන් කරනු ලබන ව්‍යාපාර කටයුතු සාර්ථක වන්නේ ය. ඒ සමඟ ම හවුල් ව්‍යාපාරයේ නියැලී සිටින්නන් තමන් අතර විශ්වාසවන්ත භාවය නොරැක අනෙකුත් හවුල්කරුවන්ට වංචා කිරීම මගින් හවුල් කටයුතු පරාජයෙන් අවසන්වනු දක්නට ලැබේ.

අල්ලාහු තආලා පවසන බව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ මෙසේ පවසා ඇත්තාහ. "හවුල් ව්‍යාපාරයක නියැලී සිටින කෙනෙකු තමන්ගේ මිතුරාට වංචා නොකරන තාක් මම ඔවුන් සමඟ තුන්වන හවුල්කරුවා ලෙස සිටිමි. නමුත් ඔවුන්ගෙන් කෙනෙක් අනෙකාට වංචා කිරීමට පටන් ගතහොත් මම එම දෙදෙනා හැර දමා යමි" (අබූ දාවූද්)

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ මෙසේ පවසා ඇත්තාහ. "වංචා කරන්නා අවසාන දිනයේ දී (ඔහු කළ වංචනික ක්‍රියා හෙළි කිරීමට) කොඩියක් සිටුවනු ලැබ මේ අහවලාගේ පුත්‍රයා වන අහවලාගේ වංචාව (දක්වන කොඩිය වේ) යැයි පැවසේ." ( බුහාරි) යැයි කීවේ ය.

එක් අවස්ථාවක නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ වෙළඳ පොළක ආහාර ගොඩක් දැක එය තුළට තමාගේ අත දැමූහ. එතුමාගේ ඇඟිලිවලට තෙතමනය ගෑවිණි. එතුමා එම වෙළෙන්දා කැඳවා "කුමක් ද මේ?" කියා ඇසූහ. එයට ඔහු "අල්ලාහ්ගේ දූතයාණෙනි! වැහි වතුර මෙහි සැලුණා" යැයි කීවේ ය. එයට නබිතුමා "මිනිසුන්ට මේවා පෙනෙන්නට තබන්න තිබුණා නොවේ ද?" කියා අසා "කවරෙක් රවටයි ද ඔහු මාගේ සමාජයට අයත් කෙනෙකු නොවේ" යැයි පැවසූහ. (මුස්ලිම්)

එම නිසා විශ්වාසවන්ත භාවය සහ සත්‍යවාදී බව ඇති අය ලෙස විශ්වාසය මත සුරැකිය යුතු දෑ සුරකිමින් දේව අණ පරිදි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාගේ යහමාර්ගය අනුගමනය කර ජීවිතය හැඩ ගසා ගැනීමට උත්සාහ කරමු.

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

الْأَمِيْنٌ    الصَّادِقٌ

**අභ්‍යාස**

1. විශ්වාසය, සත්‍යවාදී බව යන්නෙන් අදහස් කෙරෙන්නේ කුමක් ද?
2. පොරොන්දු ඉටු කිරීම සම්බන්ධයෙන් වන අල් කුර්ආන් වැකියක් සඳහන් කරන්න.
3. "වංචා නොකළ යුතු යි" යන්නට නිදසුනක් දෙන්න.
4. විශ්වාසවන්ත භාවය හා සත්‍යවාදි බව හෙළි කෙරෙන ඔබ දන්නා සිද්ධියක් ලියන්න.




# ගමන් බිමන් යෑමේ පිළිවෙත

මිනිසා එදිනෙදා ජීවිතයේ දී විවිධාකාර ගමන් බිමන්වල නිරත වන්නේ ය. ඒවා කෙටි කාලීන හෝ දීර්ඝ කාලීන ගමන් බිමන් යනාදී වශයෙන් යෙදීමට සිදු විය හැක. රැකී රක්ෂා, අධ්‍යාපනය ලැබීම, විනෝද චාරිකා, යහළු යෙහෙළියන්, ඥාතීන් බැහැදැකීම, යහපත අණ කර අයහපතින් වැළැක්වීම, හජ්, උම්රා වැනි නැමදුම් ඉටු කිරීම යනාදී වශයෙන් නොයෙකුත් අරමුණු ඉටු කර ගැනීම සඳහා එම ගමන් බිමන්වල නිරත වීමට සිදු විය හැක. ඉස්ලාමය අපට පෙන්වා දී ඇති පරිදි විනයානුකූලව අප අපගේ ගමන් බිමන් හැඩගස්වා ගන්නා විට එමගින් අපට අල්ලාහ්ගෙන් කුසල් ලැබේ. පාපකාරී ක්‍රියාවන් සිදු වීමෙන් අප ආරක්ෂා කර ගැනීමට එය අපට උපකාරී වේ. පරලොවේ දී අපට විමුක්තිය ද ලබා දේ.

අල් කුර්ආනය ගමන් බිමන් යෑම පිළිබඳව මෙසේ ප්‍රකාශ කරයි.

**"(නබිවරයාණෙනි,) "මිහිතලයේ නුඹලා සැරිසරවු. ඔහු මැවුම් (පෙර නිදසුනකින් තොරව) උත්පාදනය කළේ කෙසේ දැ"යි කර බලවු (අල් කුර්ආන් 29 : 20 )**

**"(නබිවරයාණෙනි, ජනයින්ට) නුඹ පවසවු "නුඹලා මිහිතලයෙහි ගමන් කරවු. පසුව අසත්‍යය කළවුන්ගේ අවසානය කෙසේ වී දැයි (නිරීක්ෂණය කර) බලවු."(අල් කුර්ආන් 6 : 11 )**

**"මිහිතලය නුඹලාට ජීවත්වීමට හැකි ලෙස සකස් කළේ ඔහු ම ය. එබැවින් නුඹලා එහි ප්‍රදේශයන්හි ගමන් කරවු. තව ද ඔහුගේ ආහාරයෙන් අනුභව කරවු. තව ද (අවසානයේ නුඹලාව) එක් රැස් කරනු ලබනුයේ ඔහු වෙත ම ය." (අල් කුර්ආන් 67 : 15 )**

ගමන් බිමන් වෙනුවෙන් බැහැර යෑම අනුමත කළ ඉස්ලාමය ඊට අදාළ ක්‍රියා පිළිවෙත ද කියා දී ඇත්තේ ය. ඒවා දැනගෙන අප ජීවිතයේ පිළිපදිමින් ගමන් බිමන්වල නිරත වන විට එය දේවාශීර්වාදය ද, කුසල් ද අපහට ලබා දේ. එම විනය පහත පරිදි වේ.

## 1. පිරිසිදු චේතනාව (ඉඛ්ලාස්)

මිනිසාගේ ක්‍රියා සියල්ල චේතනාව පදනම් කොටගෙන ම ගොඩනැගී තිබේ. එනිසා මුස්ලිම්වරයකු "තමන් නිරත වන ගමන අල්ලාහ්ට සමීප වීමට ද, ඔහුගෙන් කුසල් ලබා ගැනීමට ද උපකාරී වේ," යන්න හොඳින් සිතා බැලීමෙන් පසුව ය එම ගමන ඇරඹිය යුත්තේ. දේවාශීර්වාදයටත්, ඔහුගේ තෘප්තියටත් පාත්‍ර නොවන ආකාරයට එම ගමනෙහි කටයුතු සිදු වන විට එය ෂෙයිතාන්ගේ ගමනක් ලෙසට ඉස්ලාමය අපට අවවාද කරන්නේ ය.

මිනිසෙක් තම නිවසින් පිටත් වන විට ඔහුට කොඩි දෙකක් ලැබේ. ඉන් එකක ආධිපත්‍යය මලාඉකාවරු සතු වේ. අනෙක ෂෙයිතාන්ගේ ආධිපත්‍යයෙහි තිබේ. ගැත්තා අල්ලාහ්ගේ දයාව සහ කරුණාව ලබාගන්නා වූ ගමනක යෙදී සිටින විට, මලක්වරයා එම කොඩියත් සමඟ එම මිනිසා තම ගමන අවසන් කර නිවසට හැරී එන තුරු ඔහු සමඟ සිටින්නේ ය. එම මිනිසා අල්ලාහ්ගේ කෝපය ලබා ගන්නා වූ ගමනක යෙදී සිටියහොත්, ඔහු නිවසට හැරී එනතුරු ෂෙයිතාන් එම කොඩියත් රැගෙන ඔහු සමඟ රැඳී සිටින්නේ ය. (අහ්මද්)



## 2. අල්ලාහ්ගෙන් උදවු උපකාර ඉල්ලා සිටීම

ගමන ආරම්භ කිරීමට පෙර ඉස්තිකාරා සලාතය මගින් අල්ලාහ්ගෙන් උදවු උපකාර ඉල්ලා සිටීම, ඒ වෙනුවෙන් රකඅත් 2ක් සලාතය ඉටු කිරීම යනාදිය නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමා අපට පෙන්වා දුන් ක්‍රියා පිළිවෙත වන්නේ ය.

මිනිසාට සෞභාග්‍යය ලබා දෙන කරුණු වන්නේ ඔහු අල්ලාහ්ගෙන් උදවු උපකාර ඉල්ලා සිටීම හා අල්ලාහ් ඔහුට ලබාදුන් දේවල් මගින් තෘප්තිමත් වීම යනාදිය යි. (අහ්මද්)

### 3. අදහස් සහ යෝජනා ලබා ගැනීම

ගමනෙහි අරමුණ අධ්‍යාපනය ලැබීම, මුදල් ඉපැයීම, නැමඳුම යනාදී කුමක් වුව ද එම ගමන ඇරඹීමට කලින් ඒ පිළිබඳව යහපත් පුද්ගලයන්ගෙන් අදහස් සහ යෝජනා ලබා ගැනීම උතුම් වන්නේ ය. යහපත් අනුශාසනා, ගමන පහසුවෙන් හා සැනසුමෙන් යුතුව සකසා ගැනීමටත්, විශේෂයෙන් ම තමන්ගේ පවුලේ උදවිය ආරක්ෂාකාරී ලෙස හා සැප පහසුකම්වලින් යුත් වාතාවරණයක් තුළ තබා ගැනීමටත් උපකාරී වන්නේ ය.

**"තව ද ඔවුහු ඔවුන්ගේ කරුණු ඔවුන් අතර සාකච්ඡා කරන්නෝ ද වෙති." (අල් කුර්ආන් 42 : 38)**

### 4. ණය ගෙවා දැමීම

ගමන ආරම්භ කරන්නා තමන් කිසිවකුගෙන් හෝ ණය ලබාගෙන තිබේ නම්, එම ණය ගමන ඇරඹීමට කලින් ආපසු දිය යුතු ය. එසේ නොමැති නම් ඊට අදාළ පාර්ශ්වයත් සමඟ සාකච්ඡා කර එය නැවත දෙන ක්‍රමය පිළිබඳව තීරණයකට එළැඹිය යුතු ය. ණය නොගෙවා හෝ ණය දුන් තැනැත්තාට නොදැනුවත්ව බොහෝ දුර බැහැරව හෝ බොහෝ කලක් සඳහා වන ගමනක යෙදීම මගින් ඔහු පිළිබඳව වැරදි අවබෝධයක් අන් අයගේ සිත් තුළ ඇති විය හැක.

නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ තමන් වෙත අමානත් වස්තූන් ලෙස භාර දෙනු ලැබ තිබූ සියලු දේ හිජ්රත් ගමන යෑමට කලින් අලි රලියල්ලාහු අන්හු තුමා වෙත භාර කළහ. අදාළ තැනැත්තන් වෙත ඒ සියල්ල භාර දෙන ලෙස එතුමා අලි රලියල්ලාහු අන්හු තුමාගෙන් ඉල්ලා සිටියහ.

### 5. අවශ්‍ය කරන දේ රැගෙන යාම

තමන්ගේ ගමන පරිපූර්ණ ලෙස හා සුව පහසුවෙන් යෙදිය හැකි ආකාරයෙන් තමන්ගේ ගමනට අවශ්‍ය කරන ගමන් වියදම, ඇඳුම් පැළඳුම් වගේ ම අවශ්‍ය කරන සියලු දේ තමන් සමඟ රැගෙන යෑම ඉතා උචිත ය. එයට හේතුව එමගින් ඔහුට තවත් කෙනෙකු මත යැපීම ද, ඔහුට නොමනා දේවල් සිදුවීම ද වළක්වා ගත හැකි ය.

### 6. සලාතයේ වේලාවන් කෙරෙහි අවධානය යොමු කිරීම

ගමනේ දී හැකි තරම් නියම වේලාවල දී සලාතය ඉටු කළ හැකි අයුරින් ගමන සංවිධානය කර ගත යුතු ය. ගමනේ දී සලාතයේ වතාවත් කෙටි කර සහ එක් කර ඉටු කිරීමේ



අනුමැතිය අල්ලාහ් සහනයක් ලෙස සලසා දී ඇත්තේ ය. එම සහනය ද උපයෝගී කරගන්නා අයුරින් අපගේ ගමන සැලසුම් කර ගත යුතු ය.

### 7. අජ්නබි සහ මහ්රම් කෙරෙහි පැනවී තිබෙන සීමා සුරැකීම

කාන්තාවන් හෝ පිරිමින් ගමනේ දී තමන්ට අජ්නබි වන්නන් සමඟ තනිව ගමන් කිරීමෙන් වැළකී සිටිය යුතු ය.

කාන්තාවන් තමන්ට ආරක්ෂා සහිත, විවාහය සඳහා තහනම් කෙරුණු මහ්රම්වරුන් සමඟ ගමන් බිමන් යා හැක. එනමුත් තනිව ගමන් කිරීමෙන් වැළකී සිටිය යුතු ය.

කාන්තාවක් රාත්‍රියක හෝ දහවලක පවා තනිව ගමන් නොකළ යුතු ය. (බුහාරි)

### 8. අන් අයගේ අයිතිවාසිකම් සුරැකීම

ගමනේ දී සෑම මගියෙකුගෙන් ම අයිතිවාසිකම් රැක ගනිමින් කටයුතු කළ යුතු ය. ඔවුහු අපගේ තාවකාලික අසල්වැසියෝ වෙති. එනිසා අසල්වැසියන්ට කළ යුතු යුතුකම් මෙන් ම මොවුන්ගේ යුතුකම් ද රැක ගනිමින් කටයුතු කළ යුතු ය.

**"අසලින් සිටින මිතුරා සමග ද මගියා සමග ද නුඹලාගේ දකුණත සතු කර ගත් (වහල්) අය සමග ද (යහපත් අයුරින් කටයුතු කරවු)." (අල් කුර්ආන් 4 : 36 )**

කිසි දු අවස්ථාවක තමන් අසල සිටින ගමන්කරුවන්ට හෝ තමන් සමග ගමනෙහි යෙදී සිටින අනෙකුත් පුද්ගලයන්ට වචනයෙන් හෝ ක්‍රියාවෙන් හෝ ශාරීරිකව හෝ මානසිකව කිසි දු ආකාරයක බාධාවක් හෝ හිරිහැරයක් සිදු නොවන අයුරින් කටයුතු කළ යුතු ය. කවරකු හෝ ආසනයක් ඉල්ලූ විට එය දිය යුතු ය.

**"ඕ විශ්වාසවන්තයිනි! (කුමන හෝ සභාවක සිටියදි කවරෙකු හෝ) ඔබ බලා, සභාවේ ඇත්වී ඉඩ ලබා දෙන්න" යැයි කිවහොත් (එලෙස ම) ඔබ ඇත්වී ඉඩ ලබා දෙන්න. (58:11)**

### 9. නායකයා තේරීම

දෙදෙනකුට වඩා වැඩි දෙනෙක් ගමනක යෙදෙන්නේ නම් තමන් අතුරින් නායකයකු පත් කර ගැනීම උතුම් වේ.

### 10. දුආ ප්‍රාර්ථනා පාරායනය කිරීම

ගමන ආරම්භ කරන විට දී ද, අතර මග දී ද, අවසන් කර ආපසු යාමේ දී ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලාම් තුමාණන් කියා දුන් ප්‍රාර්ථනා පාරායනය කිරීම උතුම් වන්නේ ය.

**ගමන ආරම්භ කර වාහනයට ගොඩ වූ විට**

سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ وَإِنَّا إِلَى رَبِّنَا لَمُنْقَلِبُونَ

මෙම වාහනය අපගේ පාලනයට වසඟ කර දුන් අතිබලසම්පන්න අල්ලාහ් පරිශුද්ධ ය. නිශ්චය වශයෙන් ම අප පරිපාලනය කරන්නන් වෙත ආපසු යා යුතු වෙමු.

### ගමන අවසන් කර ආපසු යාමේ දී

آيِبُوْنَ تَائِبُوْنَ عَابِدُوْنَ لِرَبِّنَا حَامِدُوْنَ

අධිපතියාණන්ගේ ගැත්තකු වශයෙන් අල්ලාහ් ට ප්‍රශංසා කරමින් හා අල්ලාහ් ට සමාව ඉල්ලා සිටිමින් ආපසු ඒමට පිටත් වන්නෙමු.

## 11. සමුදීම සහ පිළිගැනීම

කෙනෙකු ගමනක යෙදීමේ දී ඔහුගෙන් සමුගන්නා විට ඔහු සමඟ මඳ දුරක් ගමන් කර යෑම ද, තමන් වෙනුවෙන් ප්‍රාර්ථනා කරන මෙන් ඉල්ලා සිටීම ද යහපත් පුරුද්දකි. තව ද සමුගන්නා විට පහත සඳහන් දුආ පාරායනය උතුම් වන්නේ ය.

أَسْتَوْدِعُ اللهَ دِينَكَ وَأَمَانَتَكَ ، وَخَوَاتِيمَ عَمَلِكَ

ඔබගේ දහම ද, අමානතය ද, ක්‍රියා අවසානය ද අල්ලාහ් වෙත භාර කරන්නෙමි.

## 12. ගමනක් ගොස් ආපසු පැමිණි අයෙකු සාදරයෙන් පිළිගැනීම

ගමනක් ගොස් ආපසු පැමිණි තැනැත්තා සාදරයෙන් පිළිගෙන ඔහුත් සමඟ කරුණාබර වදන්වලින් කතා කිරීම ද, අවශ්‍ය අවස්ථාවල දී අතට අත දීම ද, ඔහු වැළඳගෙන මුආනකා කිරීම ද ප්‍රිය මනාප වේ.

එනිසා අපගේ ගමන් බිමන්වල ඉස්ලාමය අපට පෙන්වා දුන් ක්‍රියා පිළිවෙත් පිළිපදිමින් කටයුතු කිරීම මගින් දේව තෘප්තිය ද, ඔහුගේ කුසල ද ලබා ගැනීමට උත්සාහ කරමු.

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

إِسْتِخَارَةٌ    نِيَّةٌ    دُعَاءٌ    ذِكْرٌ    بَرَكَةٌ

### අභ්‍යාස

1. පහත ප්‍රකාශ හරි නම් (✓ ) ලකුණ ද, වැරැදි නම් (×) සලකුණ ද යොදන්න.

අ. ලොවේ සෑම ප්‍රදේශයක් වෙත ම සංචාරය කිරීම කෙරෙහි අල් කුර්ආනය අපව උනන්දු කරන්නේ ය. ( )

ආ. ගමන් බිමන් යෑම ඉබාදතයකි. ( )

ඇ. ගමනක් ආරම්භ කිරීමට පෙර කිසිවකුගෙන් අදහස් විමසීමේ අවශ්‍යතාවක් නොමැත. ( )

ඈ. ගමනක දී සලාතය "කළා" කළ හැකිය. ( )

ඉ. අජ්නබි වන කාන්තාවන් සමඟ ගමන් බිමන් යෑම වරදක් නොවන්නේ ය. ( )

2. කිහිප දෙනෙකු ගමනක යෙදෙන විට ඔවුන් අතර නායකයකු පත් කර ගැනීමෙන් ඇති වන ප්‍රතිලාභ 3ක් සඳහන් කරන්න.
3. ගමනක් යෑමට පෙර අල්ලාහ්ගෙන් උදවු උපකාර ඉල්ලා සිටීමෙන් ලැබෙන ප්‍රයෝජන 3ක් සඳහන් කරන්න.
4. ගමනක දී අන් අයට හිරිහැරයක් නොවී කටයුතු කළ යුතු ආකාර 3කට නිදසුන් දෙන්න.

### ක්‍රියාකාරකම්

පවුලේ සාමාජිකයින් සමඟ නිරත වන ගමනක් සාර්ථක ලෙස සංවිධානය කර ගැනීම සඳහා වන සැලසුමක් ගොඩනගන්න.



# 18

# අල් කුර්ආනය පාරායනය කිරීමේ වැදගත්කම

අල් කුර්ආනය මානව වර්ගයාට යහමග පෙන්වන අල්ලාහ්ගේ දේව වදන වන්නේ ය. එය මිනිසා යහමග කරා ගෙන යන්නේ ය. එය ඔහුගේ මෙලොව හා පරලොව ජීවිතයට මග පෙන්වයි; සිතෙහි සැනසිල්ල ඇති කරයි; ජීවිතයේ අභිවෘද්ධිය ඇති කරයි. එය කියාමත් දිනයේ දී අප වෙනුවෙන් අල්ලාහ් වෙත නිර්දේශ කරයි. එය අපට අතිමහත් වූ කුසල් ප්‍රමාණයක් ලබා දේ. මෙම ඉමහත් වැදගත්කමකින් යුත් අල් කුර්ආනයට අප විසින් ඉටු කළ යුතු බොහෝ යුතුකම් ඇත්තේ ය. එය පාරායනය කිරීමත් ඉන් එකකි. එම අල් කුර්ආනයේ මහිමයන් දැන ගනිමු.

**අල් කුර්ආනය නිසි අයුරින් කියවවු. (73 : 4)**

**එබැවින් අල් කුර්ආනයෙන් (නුඹලාට හැකි) පහසු දෑ කියවවු. (73 : 20)**

"සැබැවින් ම මෙම අල් කුර්ආනය අල්ලාහ්ගේ තිරසාර, සවිමත් රැහැන වන්නේ ය. එය මග පෙන්වන ඉමහත් වූ ආලෝකයකි; ඵල ප්‍රයෝජන ගෙන දෙන ඖෂධයකි. එය ස්ථාවර ලෙස අල්ලා ගන්නන්ට රැකවරණය ලබා දෙයි; එය අනුගමනය කරන්නන්ට ජය ලබා දෙයි. දෝෂ සහගත දෑ නිර්දෝෂ කරයි; වැරැදි නිවැරැදි කරයි. කිසි දා එහි ආශ්චර්යයන් අවසන් වන්නේ නැත. නැවත නැවත පාරායනය කිරීම නිසා එය ඉපැරණි වන්නේ ද නැත. එනිසා ඔබ එය නිතර පාරායනය කරන්න." (අල් හාකිම්)

ඉහත සඳහන් කරන ලද අල් කුර්ආනය සහ සුන්නාවේ මග පෙන්වීම්, "සෑම මුස්ලිම්වරයකු ම අල් කුර්ආනය පාරායනය කර ඒ අනුව ජීවත් විය යුතු යි" යන්න අවධාරණය කරයි.

පොදුවේ යහ කර්ම එහි ආරම්භය, ක්‍රියා පිළිවෙත සහ අවසානය යනාදී වශයෙන් අංගසම්පූර්ණ වන්නේ ය. උදාහරණයක් ලෙස සලාතය තක්බීරතුල් ඉහ්රාමයෙන් ආරම්භ වී බොහෝ ක්‍රියාදාම ගැබ් කොට සලාමයත් සමඟ අවසන් වන අතර එය අංගසම්පූර්ණ වේ. නමුත් විශේෂයෙන් අල් කුර්ආන් පාරායනය සලකා බලන විට එය එසේ නොවන්නේ ය. එහි අක්ෂරයක් හෝ පාරායනය කිරීම, ඉන් කොටසක් පාරායනය කිරීම, සම්පූර්ණයෙන් ම පාරායනය කිරීම, එයට සවන් දීම, එය වනපොත් කිරීම යනාදී සෑම ක්‍රියාවක් ම පරිපූර්ණ ලෙස කුසල් ලබා දෙන යහ කර්ම වේ.

"කෙනෙක් අල්ලාහ්ගේ දේව ග්‍රන්ථයේ ඇති අකුරක් පාරායනය කළහොත් ඒ වෙනුවෙන් ඔහුට කුසලක් හිමි වේ. එම කුසල එවැනි කුසල් දහයකට සම වන්නේ ය. 'අලිෆ්', 'ලාම්', 'මීම්' යනු එක් අකුරක්, යැයි මම නොකියමි. 'අලිෆ්' එක් අකුරක් ද, 'ලාම්' එක් අකුරක් ද, 'මීම්' එක් අකුරක් ද වේ." (තිර්මිදි)

"ඕ අල් කුර්ආනය හිමි තැනැත්තනි! ඔබ අල් කුර්ආනය (හිසට පහතින් තබන) කොට්ටයක් හැටියට පත් කර නොගන්න. රාත්‍රියේ සහ දහවලේ එය ක්‍රමානුකූල ලෙස පාරායනය කරන්න. එය පතුරුවන්න. එය සිත් ගන්නා හඬින් පාරායනය කරන්න. එහි අන්තර්ගතය කල්පනාවට ගෙන ගවේෂණය කරන්න. එවිට ඔබ ජය ලබන්නෙහු ය. එහි කුසල (මෙලොවෙහි) නතු කර ගැනීම කෙරෙහි හදිසි නොවන්න. සැබැවින් ම ඊට අදාළ කුසල (පරලොවෙහි) තිබෙන්නේ ය." (බයිහකී)

එනිසා උදේ හවස ප්‍රසන්න කටහඬකින් යුතුව අල් කුර්ආනය පාරායනය කිරීම පුරුද්දක් කරගෙන, එය හැදෑරීමට සහ අන් අයට ඉගැන්වීමට උනන්දුව දැක්වීම මගින් කියාමා දිනයේ දී පරිපූර්ණ වූ කුසල ලබා ගැනීමට හැකි වන්නේ ය.

කියාමා දිනයේ දී සෑම කෙනෙක් ම ආත්මාර්ථකාමී ලෙස තම තමන්ගේ ජයග්‍රහණය, විමුක්තිය යනාදිය පිළිබඳ ව පමණක් සිතමින් සිටිති. එහි කිසිවෙකුට කිසිවකු වෙනුවෙන් නිර්දේශ කිරීම් කළ නොහැක. නමුත් අල් කුර්ආනය එය පාරායනය කළ තැනැත්තන් නිර්දේශ කරයි.

"ඔබ අල් කුර්ආනය පාරායනය කරන්න. මන්දයත් එය පාරායනය කළ තැනැත්තන් වෙනුවෙන් කියාමා දිනයේ දී එය නිර්දේශ කරයි." (මුස්ලිම්)

"යමෙකුට අල් කුර්ආනය පාරායනය කිරීමෙහි නියැලී සිටි නිසා මා මතක් කිරීමට හෝ මාගෙන් ප්‍රාර්ථනා කිරීමට හෝ අවස්ථාවක් නොලැබිණි ද, ඔහුට ප්‍රාර්ථනා කරන්නන් සියලු දෙනාට ලබා දෙනවාට වඩා වැඩියෙන් ලබා දෙමි" යැයි අල්ලාහ් පවසනවා යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ." (තිර්මිදි)

"අල් කුර්ආනයේ නිපුණත්වයෙන් යුත් තැනැත්තෝ ගෞරවාන්විත, යහපත් මලක්වරුන් සමඟ සිටිති. තව ද අල් කුර්ආනය ගොත ගසමින් අපහසුතාව ඉවසා දරාගෙන පාරායනය කරන්නන්ට දෙගුණයක කුසලක් හිමි වේ."(බුහාරි)

"(කියාමා දිනයේ දී) අල් කුර්ආනය දරා සිටින්නා බලා අල් කුර්ආනය පාරායනය කරමින් ම සිටින්න. ස්වර්ගයේ තරාතිරම්වල ඉහළට ම යමින් සිටින්න. මෙලොවේ ඔබ අල් කුර්ආනය නවත නවතා පාරායනය කළාක් මෙන් පාරායනය කරනු මැනව! ඔබ පාරායනය කරන අවසන් වැකියේ ය, ඔබගේ නවාතැන තිබෙනුයේ" යැයි කියනු ලබන බව නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ." (අහ්මද්)

අල්ලාහු තආලාට සමීප වීම, සකීනා නමැති නිස්කලංක භාවය ලබා ගැනීම, ස්වර්ගය ලබා ගැනීම යනාදිය සඳහා වන එක් ශ්‍රේෂ්ඨ මෙවලමක් ලෙස අල් කුර්ආන් පාරායනය වැජඹෙන්නේ ය. තව ද එය සිතෙහි බැඳී තිබෙන පැල්ලම් ඉවත් කර, පිරිසිදු කර, එය ආලෝකවත් කරයි.

මෙවැනි ශ්‍රේෂ්ඨ වූ මහිම ලබා දෙන, අතිඋසස් යහ කර්මයක් වන අල් කුර්ආන් පාරායනය, මුස්ලිම්වරයකු දිනපතා පුරුද්දක් කර ගත යුතු ය; උදේ හවස පාරායනය කළ යුතු ය. ඔහුගේ ඊමානයේ සලකුණ වන්නේ එය යි.

**කව්රුන් හට අප පුස්තකය පිරිනමා ඔවුහු එය නිසියාකාරව කියවමින් සිටිත් ද, ඔවුහු එය විශ්වාස කරති. කවරහු එය ප්‍රතික්ෂේප කරත් ද, පාඩු වූවන් ඔවුන්ම ය. (අල් කුර්ආන් 2: 121)**

අල් කුර්ආනය පාරායනය කිරීම මගින් අප නිවෙස් දේවාශීර්වාදයෙන් හා සෞභාග්‍යයෙන් පිරිපුන් වන්නේ ය. එය පාරායනය නොකරන විට එය පාළුවට පත් වූ නිවසක් මෙන් වී දරිද්‍රතාව හා ෂෙයිතාන් එහි ලැගුම් ගනී.

අල් කුර්ආනය පාරායනය නොකර සිටීම එය හැල්ලුවට ලක් කිරීම හා සම වේ. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මේ පිළිබඳව අල්ලාහු තආලා වෙත පැමිණිලි කිරීම පිළිබඳව අල් කුර්ආනය මෙසේ සඳහන් කරයි.

**"මාගේ පරමාධිපතියාණෙනි, සැබැවින් ම මාගේ ජනයා මෙම අල් කුර්ආනය විහිළුවක් ලෙස සැලකූහයි රසූල්වරයා කියන්නේ ය." (අල් කුර්ආන් 25 : 30)**






අල්ලාහ්ගේ දූත නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා තමන්ගේ සමූහයා මෙම අල් කුර්ආනය පිළිකුල් කර, ඈත් කර, ප්‍රතික්ෂේප කළෝ ය, යැයි කවරකු පිළිබඳව අල්ලාහ් වෙත පැමිණිලි කරනු ලබත් ද, එවැනි තත්ත්වයකින් අප වැළකී සිටිය යුතු ය. **මෙයට පිළියමක් ලෙස අල් කුර්ආනය විශ්වාස කරනවාත් සමග ම ඒ කෙරෙහි ළැදියාවක් හා උනන්දුවක් දක්වා උදේ සවස එය වැඩි වැඩියෙන් පාරායනා කරන්නන් ලෙස ද, හදාරන්නන් ලෙස ද, ඊට අනුකූලව කටයුතු කරන්නන් ලෙස ද අප හැඩගැසිය යුතු ය.** අපට දෙලොවෙහි ම ජය ලබා ගත හැකි වනුයේ එමගින් පමණි.

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

سَكِيْنَةٌ تِلَاوَةٌ

**අභ්‍යාස**

අ. පහත ප්‍රකාශ හරි නම් (✓) ලකුණ ද, වැරැදි නම් (X) ලකුණ ද යොදන්න.

1. අල් කුර්ආනය එය විශ්වාස කළ තැනැත්තන් වෙනුවෙන් කියාමා දිනයේ දී අල්ලාහ් වෙත නිර්දේශ කරයි. ( )
2. අල් කුර්ආනය ගොත ගසමින් හා අපහසුතාවෙන් පාරායනා කරන්නන්ට කුසල් හිමි නොවේ. ( )
3. අල් කුර්ආනය පාරායනා කරන්නා සකීනත් නමැති නිස්කලංක භාවය ලබා ගනී. ( )
4. කෙනෙක් අලිෆ්, ලාම්, මීම් යැයි පාරායනා කිරීම මගින් කුසල් දහයක් ලබා ගනී. ( )
5. සිකුරාදා දිනයේ දී සූරා කහ්ෆ් පාරායනා කිරීම නබිතුමාගේ මග පෙන්වීම වන්නේ ය. ( )

ආ. පහත සඳහන් ප්‍රශ්නවලට කෙටි පිළිතුරු සපයන්න.

1. අල් කුර්ආනය පාරායනා කිරීමෙන් පරලොවේ දී අපට ලැබෙන ප්‍රතිලාභ 2ක් සඳහන් කරන්න.
2. අල් කුර්ආනය පාරායනා කිරීමේ මහිම පිළිබඳව කියැවෙන හදීස් 2ක් ලියන්න.



# 19

# සූරා අල්මාඋෟන්

سُوْرَةُ الْمَاعُوْنْ

අල්ලාහු තආලාගේ ආශ්චර්යවත් දේව ග්‍රන්ථය වන අල් කුර්ආනය පාරායනය කිරීමේ මහිමය හා එය තේරුම් ගැනීමේ වැදගත්කම පිළිබඳ ව කලින් පාඩමෙන් උගත්තෙමු. එහි දේශනා තේරුම් ගැනීමේ උත්සාහයක් ලෙස සූරා අල් මාඋෟන් නම් පරිච්ඡේදය දෙස අවධානය යොමු කරමු.

මෙය අල් කුර්ආනයේ 107 වන පරිච්ඡේදය වේ. ආයත් 7කින් සමන්විත වූ මෙම සූරාව මක්කාවේ දී පහළ විය. මෙහි මුල් ආයත් තුන මක්කාවේ ද අවසන් ආයත් හතර මදීනාවේ ද පහළ විය. මෙහි අවසන් වාක්‍යයෙහි අවසන් වචනය ලෙස සඳහන්ව ඇති "අල් මාඋෟන්" නම් පදය සූරාවේ නම ලෙස සඳහන් වී ඇත. මෙම සූරාවේ තේරුම "අල්ප වස්තූන්" යන්න යි. දැන් සූරාව හා එහි තේරුම දැන ගනිමු.



سُورَةُ الْمَاعُونِ مَكِّيَّةٌ وَهِيَ سَبْعُ آيَاتٍ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

أَرَءَيْتَ الَّذِى يُكَذِّبُ بِالدِّينِ (١) فَذَٰلِكَ الَّذِى يَدُعُّ الْيَتِيمَ (٢) وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ (٣) فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ (٤) الَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ (٥) الَّذِينَ هُمْ يُرَاءُونَ (٦) وَيَمْنَعُونَ الْمَاعُونَ (٧)

මහා කාරුණික පරම දයාබර අල්ලාහ්ගේ නාමයෙන් ආරම්භ කරමි.
(1) (නබිවරයාණෙනි) විනිශ්චය (දිනය) අසත්‍යය කරන්නා නුඹ දුටුවෙහි ද?
(2) එබැවින් ඔහු ම ය අනාථයා පලවා හරින්නා.
(3) තව ද ඔහු දුප්පතුන්ට ආහාර නොසපයන අතර අන් අය ඒ කෙරෙහි දිරිගන්වන්නේ ද නැත.
(4) නොසැලකිල්ලෙන් සලාතය ඉටු කරන්නන් කෙරෙහි විනාශය අත් වේවා!
(5) ඔවුන්ගේ සලාතය පිළිබඳ ව නොසැලකිලිමත් ව සිටින්නෝ ඔවුහු ම ය.
(6) තව ද ඔවුහු සලාතය ඉටු කළත් ජනයාට පෙන්වීම සඳහා ම ඉටු කරති.
(7) තව ද ඔවුහු අල්ප වස්තූන් (අතමාරුවට දීම) ප්‍රතික්ෂේප කරති.

**මෙම සූරාව අපට බොහෝ ආදර්ශ ලබා දෙන්නේ ය.**

1. "මෙම ලෝකයේ කරන යහ ක්‍රියාවලට ප්‍රතිලාභය ද අයහපත් ක්‍රියාවලට දඬුවම ද එලොවෙහි දී ලැබෙයි" යන මිනිසාගේ විශ්වාසය හේතුවෙන් ම ඔහු මැවීම්වලට ආදරය කිරීමට ද, අල්ලාහු තආලාට කළ යුතු යුතුකම් මැනවින් ඉටුකර තමාගේ ජීවිතය යහමගෙහි ගෙන යාම කෙරෙහි ද ඉවහල් වන ප්‍රධාන සාධකයක් වේ.

2. කවර මිනිසකුගේ සිතෙහි අවසාන දිනය පිළිබඳ විශ්වාසය ගැඹුරින් සටහන් නොවී තිබේ ද, ඔහු ය, අනාථයන්ට කෲර ලෙස සලකන්නේ. ඔවුහු පහත් ලෙස සලකා පළවා හැරිනි ඔවුන්ගේ අයිතිවාසිකම් අහෝසි කර, හිංසා කර දේපළ ද පැහැර ගැනෙති. මීට හාත්පසින් ම වෙනස්ව අනාථයන් හා දිළිඳු ජනයා සාදරයෙන් පිළිගෙන ඔවුන්ට සංග්‍රහ කිරීම විනිශ්චය දිනය විශ්වාස කරන්නාට සාක්ෂියකි.

3. දිළිඳු ජනයා හට ආහාර පාන දීම පමණක් නොව, ඔවුන්ට ආහාර පාන දීම කෙරෙහි අනුන් උනන්දු කරවීම ද අවසාන දිනය පිළිබඳ ව විශ්වාස කිරීමේ සලකුණකි.

4. ඉස්ලාමයේ කුමන ක්‍රියාවක් වුව ද එය පරිශුද්ධ චේතනාවෙන් ඉටු නොකිරීමෙන් අල්ලාහු තආලාගෙන් ඊට කිසි දු වටිනාකමක් හිමි නොවන්නේ ය. "අන් අය අප බලා අගය කළ යුතු යි" යන චේතනාවෙන් ඉටු කරන සලාතයෙන් ද ප්‍රයෝජනයක් නැතිව යයි. ඔවුහු සලාතය ශාරීරිකව ඉටු කරති. එම සලාතය ඔවුන්ගේ සිත් හා බැඳී නොපවතී. පාරායනය කිරීම ද ඔහුගේ සිත වටහා නොගනී. සලාතයේ යථාර්ථය පිළිබඳව ඔවුන් සිතා බලන්නේ ද නැත. එබැවින් සැබෑ ලෙස ඉටු කරන සලාතය හෝ ප්‍රයෝජනවත් සලාතය වන්නේ සිතේ ඒකාකාරී භාවය හා යථාර්ථය තහවුරු කර දෙවියන් වෙනුවෙන් පරිශුද්ධ වූ චේතනාවෙන් ඉටු කරනු ලැබීමයි.

5. "අල්ප වස්තුවක් පවා තාවකාලික පාවිච්චිය සඳහා හෝ අනුන්ට දීමට කවරකුගේ වුව සිතේ කැමත්තක් ඇති වූයේ නැත්නම් ඔහුගේ අවසාන දිනය පිළිබඳ විශ්වාසයෙහි දෝෂයක් ඇත" යන තේරුම ගෙන දේ. ඔහුගේ සලාතය ඔහු තුළ වෙනසක් ඇති නොකිරීම මෙහි සත්‍යතාවයි.

එම නිසා මෙම සූරාව මැනවින් වටහා ගෙන, එය වනපොත් කර එහි දේශනා සිත් පතුලෙහි සටහන් කර යහ ක්‍රියාවල යෙදී ජය ලබා ගැනීමට මං පාදා ගනිමු.

**අභ්‍යාස**

සුදුසු වචනය වරහනින් තෝරා ලියන්න.

1. සූරා අල් මාඌන් අල් කුර්ආනයේ (103/ 105/ 107) වන පරිච්ඡේදය වේ.
2. "අල් මාඌන්" යන්නෙහි තේරුම (උදව්ව/ දොස් කීම/ අල්ප වස්තු) වේ.
3. සූරා අල් මාඌනයේ සඳහන් "අද් දීන්" යන වචනයෙහි තේරුම (ආගම/ දීමනා ලබා දෙන දිනය/ නැගිට සිටිනා දිනය) වේ.
4. "සලාතය ඉටු කරන්නාට විනාශය අත් වේ!" යන්නෙන් මෙම සූරාව හඳුන්වන්නේ (කඩින් කඩ සලාතය ඉටු කරන්නන්/ සලාතය අමතක කර දැමූවන්/ සලාත් නොකරන්නන් ය.)

පහත සඳහන් ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සපයන්න.

1. (අ) සූරා අල් මාඌනයේ වැකි මඟින් අපට කියා දෙන කරුණු තුනක් ලියන්න.

   (ආ) සූරා මාඌනයේ ආයත් කීයක් තිබේ ද?

   (ඇ) "අල් මාඌන්" යන්නට නිදසුන් කිහිපයක් දක්වන්න.

2. මෙම පරිච්ඡේදය දේව විශ්වාසය හා සමූහ ජීවිතය යන කරුණු දෙක කෙසේ සම්බන්ධ කරයි ද?
3. "විනිශ්චය දිනය විශ්වාස නොකරන්නා" දැක්වීමට මෙම සූරාව ඉදිරිපත් කරන ඔහුගේ ලක්ෂණ සඳහන් කරන්න.
4. අපගේ සලාතයන් ජීවමාන කිරීමට කළ යුතු ක්‍රියා මාර්ග මොනවා ද?
5. අනාථයන්ට හා දුප්පතුන්ට උපකාර කිරීමට අදාළ ක්‍රියා මාර්ග සමහරක් සඳහන් කරන්න.

**යා කරන්න**

| | |
|---|---|
| *1.* සලාතය ඉටු කරන්නාට අලාභය වේ. | اَرَءَيْتَ |
| *2.* නුඹ දුටුවේ නැද්ද? | يَدُعُّ الْيَتِيْمَ |
| *3.* අල්ප දෙයද වලක්වන්නන්. | يُرَاءُوْنَ |
| *4.* අනාථයන් පළවා හරින්නන්. | فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّيْنَ |
| *5.* අන්‍යන්හට පෙන්වීමට. | وَيَمْنَعُوْنَ الْمَاعُوْنَ |




# හදීස් - I

## (කුද්සි, නබවි)

"වහී" යන පදයෙන් වැදගත් කරුණු දෙකක් අදහස් කෙරේ. එකක් අල්ලාහු තආලාගේ කලාමය වන අල් කුර්ආනය යි. මෙය **"වහී මත්ලුව්වු"** (පාරායනය කර පෙන්වූ වහී) යන නමින් හැඳින්වේ. අනෙක නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාගේ හදීසය වේ. මෙය **"වහී ගයිරු මත්ලුව්වු"** (පාරායනය කර නොපෙන් වූ වහී) නමින් හැඳින්වේ.

අපි මෙම පාඩමෙන් වහීවල දෙවැනි අංගය වන හදීසය පිළිබඳව දැන ගනිමු.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණන්ගේ වචන (කතාව) ද "වහී" ලෙස පහළ වූවක් බව පහත දැක්වන අල් කුර්ආන් වැකිය මගින් තහවුරු වේ.

එනම් :

وَمَا يَنْطِقُ عَنِ الْهَوَىٰ إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْيٌ يُوحَىٰ

**ඔහු (තම) මනෝ ඉච්ඡාවට අනුව කතා නොකරයි. (ඔහු කතා කරන) එය පහළ කරනු ලබන වහී (දේව පණිවිඩයක්) මිස වෙන කිසිවක් නොවේ. (අල් කුර්ආන් 53 : 3, 4)**

එසේ ම නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණන් ද මෙසේ පවසා ඇත.

أَلَا وَإِنِّي أُوتِيتُ الْقُرْآنَ وَمِثْلَهُ مَعَهُ

''දැනගන්න! මාහට අල් කුර්ආනය ද එයත් සමඟ එවැනි තවත් දෙයක් ද පිරිනමන ලදී''. (මූලාශ්‍රය : අබූදාවූද්, අහ්මද්)

ඉහත සඳහන් පරිදි හදීස් වහී යන මාතෘකාව යටතේ අඩංගු වී ඇතත් අල් කුර්ආනය හා හදීසය අතර මූලික වශයෙන් අල් කුර්ආනය හා හදීසය අතර විවිධ වෙනස්කම් දක්නට ලැබේ. අල් කුර්ආනයේ වචන එහි අන්තර්ගතය යන සෑම දෙයක් ම අල්ලාහු තආලාගෙන් පහළ වූ ඒවා ය. හදීසයේ අන්තර්ගතය අල්ලාහ් මගින් දැනුම් දුන් දේ වන අතර එහි වචන මාලාව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාගේ වදන් ලෙස සැකසී තිබේ. මෙය අල් කුර්ආනය හා අල් හදීසය අතර පවතින මූලික වෙනස්කම වේ.

**හදීසය 'හදීස් කුද්සි', 'හදීස් නබවි' ලෙස දෙවර්ගයකට බෙදේ.**

## හදීස් කුද්සී

"අල්ලාහ් පවසයි" යනුවෙන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමා විසින් පවසන ලද හදීස් වර්ග 'හදීස් කුද්සි' යන නමින් හඳුන්වනු ලබයි. නිදසුනක් ලෙස,

يَقُولُ رَسُولُ اللهِ صَلَّى اللهُ عليهِ وَسَلَّمَ عَنِ اللهِ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَى: "قال الله أَعْدَدْتُ لِعِبَادِي الصَّالِحِينَ مَا لاَ عَيْنٌ رَأَتْ وَلاَ أُذُنٌ سَمِعَتْ وَلاَ خَطَرَ عَلَى قَلْبِ بَشَرٍ" (رواه البخاري)

අල්ලාහ් මෙසේ පවසන බව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. " මාගේ සාලිහ් වන යහගැත්තන්ට කිසි දු ඇසක් නොදුටු, කිසිඳු කනක් නොඇසූ, මිනිස් චින්තන ශක්තියට ළඟා නොවනා දේ මම සූදානම් කර තබා ඇත්තෙමි".
(මූලාශ්‍රය : බුහාරි)

### අල් කුර්ආනය හා හදීස් කුද්සි අතර ඇති වෙනස්කම් මෙසේ ය.

1. අල් කුර්ආනය ජිබ්රීල් අලයිහිස්සලාම් තුමා මගින් පහළ කරන ලදි. හදීස් කුද්සි ජිබ්රීල් අලෛහිස්සලාම් තුමා මාර්ගයෙන් හා සමහර අවස්ථාවල දී වෙනත් ආකාරවලින් ද පහළ විය.

2. අල් කුර්ආනය සම්පූර්ණයෙන් ම "මුතවාතිර්" නම් පරිපූර්ණ විශ්වාසවන්ත බවින් යුක්ත ය. 'හදීස් කුද්සි' එසේ නොවේ. එහි විවිධ වර්ග ඇත.

3. අල් කුර්ආනය සලාතයේ දී පාරායනා කරන්නකි. එසේ ම එය පාරායනය කිරීම නැමදුමකි. නමුත් 'හදීස් කුද්සි' එසේ නොවේ.

4. අල් කුර්ආනය මුඃජිසාත්වලින් එකකි. 'හදීස් කුද්සි' මුඃජිසාත්වලට අයත් නොවේ.

5. අල් කුර්ආනය වැකි 6666කට සීමා කරන ලද්දකි. නමුත් හදීසුල් කුද්සියේ සංඛ්‍යාව නිශ්චිත ව කියැවී නොමැත.

6. පොදුවේ සම්පූර්ණ අල් කුර්ආනය ම මිනිස් සිත්වල වනපොත් වී තිබේ. නමුත් හදීස් කුද්සිය එලෙස වනපොත් කළ නොහැකිය.

7. හදීස් කුද්සි පෙළඹවීම බිය ගන්වා අවවාද කිරීම අපේක්ෂා සහිත විශ්වාසය යන අංශයන්ට වැඩි වශයෙන් නැඹුරු වී ඇත.

## හදීස් නබවි

මෙම හදීස් වර්ගයෙහි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණන්ගේ වචනය, ක්‍රියාව, අනුමැතිය හා එතුමාගේ යහගුණාංග යනාදිය අන්තර්ගත ය. එයින් වචන සම්බන්ධ දෑ "කව්ලි" යනුවෙන් ද ක්‍රියා සම්බන්ධ දෑ "ෆිඅලි" යනුවෙන් ද අනුමත කළ දෑ "තක්රීර්" යනුවෙන් ද නම් කෙරේ. පහත සඳහන් 'හදීස්' ඒවාට නිදසුන් වේ.

قَالَ النَّبِيُّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيهِ وَسَلَّمَ :"كَلِمَتَانِ خَفِيفَتَانِ عَلَى اللِّسَانِ، ثَقِيلَتَانِ فِي الْمِيزَانِ، حَبِيبَتَانِ إِلَى الرَّحْمَنِ سُبْحَانَ اللهِ وَبِحَمْدِهِ: سُبْحَانَ اللهِ الْعَظِيمِ، ".

"(පැවසීමට) දිවට පහසු වූ ද, තරාදියට බර වූ ද, අල්ලාහු තආලාට ඉතා ප්‍රියත ම වචන දෙකක් ඇත්තේ ය. එනම්, එය "සුබ්හානල්ලාහි වබිහම්දිහී සුබ්හානල්ලාහිල් අලීම්" යන්න වේ" යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහිවසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. (බුහාරි සහ මුස්ලිම්)

قَالَ النَّبِيُّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيهِ وَسَلَّمَ : "إِذَا كُنْتُمْ ثَلَاثَةً، فَلَا يَتَنَاجَ رَجُلَانِ دُوْنَ الْآخَرِ حَتَّى تَخْتَلِطُوا بِالنَّاسِ أَجَلَ أَنْ يَحْزِنَه".

''ඔබ තිදෙනෙකු සිටිනා විට, තුන්වැන්නා තනිකර දමා දෙදෙනකු අතර රහස් කතා නොකරන්න. එය ඔහුගේ සිතට කනගාටුව ගෙන දෙයි'' ( බුහාරි)

මෙසේ ලක්ෂ ගණනින් නබි වදන් තිබේ. ඉස්ලාමයේ ඇති හදීස්වලට මුල්තැන දී අපි ඒවා අනුගමනය කරන්නට උත්සාහ කරමු.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

الْحَدِيْثُ   الْقُدْسِيْ   النَّبَوِي   الْوَحْيُ   مُعْجِزَاتٌ   مُتَوَاتِرٌ   وَحْيٌ مَتْلُوْ

وَحْيٌ غَيْرُ مَتْلُوْ   تَقْرِيْرِي   فِعَلِي   قَوْلِي

**අභ්‍යාස**

අ) හරි නම් (✓) ලකුණ ද, වැරැදි නම් (X) ලකුණ ද යොදන්න.

1. හදීස් කුද්සි ඉස්ලාමයේ තුන්වන මූලාශ්‍රය වේ. ( )

2. අල් කුර්ආනය සම්පූර්ණයෙන් පිළිගැනීමට තරම් සුදුසු ග්‍රන්ථයකි. ( )

3. වචන, ක්‍රියා, අනුමත කළ දේ හදීස් නබවිහි අන්තර්ගත ය. ( )

4. අල් කුර්ආනය "වහී ගයිරු මත්ලුව්වු" ලෙස දැක්විය හැක. ( )

ආ) පහත සඳහන් කරුණු සඳහා උදාහරණ ලෙස හදීසයක් බැගින් ලියන්න.

- හදීස් කුද්සි
- හදීස් නබවි



# 21

# හදීස් - II

ඉස්ලාමයේ ප්‍රධාන කොටස් දෙක අතරින් දෙවැන්න 'අස්සුන්නාහ්' වේ. එම නිසා, එය ආරක්ෂා කිරීමේ සේවය සහාබිවරුන්ගේ කාලයේ සිට ඉස්ලාමීය සමාජයේ විසූ සුවිශේෂී විද්වත්හු දියත් කළහ. සහාබිවරුන්ගේ කාලයේ දී හදීස් කටපාඩමින් හුවමාරු විය. තාබිඊන්වරුන්ගේ කාලයේ දී එම හදීස් ලේඛණගත කිරීමේ සේවයට ප්‍රමුඛස්ථානයක් ලබා දෙමින් එක් රැස් කරන ලදි. මක්නිසාදයත්, පසුකාලීනව හදීස්වලට හිමි මහිමය උපයෝගී කරගනිමින් විවිධ පිරිස් තම තමන්ගේ කණ්ඩායමට බලය ලබා ගැනීමට හදීස් ගෙතූහ. මෙම අවදානමෙන් සුන්නාහ්ව හා මුස්ලිම් සමාජය ආරක්ෂා කර ගැනීමේ මහඟු සේවය, ඒ ඒ වකවානුවල විසූ හදීස් ක්ෂේත්‍රයේ විද්වත්හු දියත් කළහ. එම පදනම මත හදීස් තරාතිරම් අනුව වෙන් කර ඒවා ගොනු කිරීමේ ක්‍රියාවලිය සිදු විය.

සහාබිවරුන්, තාබිඊන්වරුන් හා ඔවුන්ට සමගාමීව ශ්‍රේෂ්ඨ විද්වතුන් රැසක් ම 'හදීස්' ක්ෂේත්‍රයේ ආරක්ෂාවට හා වර්ධනයට අදාළ ව මෙම මහඟු සේවයෙහි නියැලුණහ. ඔවුන් අතරින් 'ආයිෂා' රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය, අබූ හුරෛරා රළියල්ලාහු අන්හු තුමා, අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා, අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු අබ්බාස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා, ඉමාම් අබ්දුල්ලාහ් බින් මුබාරක් තුමා, ඉමාම් ඉබ්නු ෂිහාබ් අස්සුහ්රී තුමා, සඊද් ඉබ්නු මුසයියබ් තුමා, ඉමාම් බුහාරි තුමා, ඉමාම් මුස්ලිම් රහ්මහුල්ලාහ් තුමා යන බොහෝ දෙනෙක් විශේෂ වෙති.

කාලීන අවශ්‍යතා ව හා හදීස්හි ආරක්ෂාව තකා ගනු ලැබූ ක්‍රියාමාර්ග අතරින් "ඉස්නාද්" හඳුන්වා දීම වැඩි ම වැදගත්කමක් දරන අංශයක් ලෙස සැලකිය හැකි ය. එසේ ම සුන්නාහ්වෙහි විශ්වසනීයත්වය හා ආරක්ෂාව ස්ථිර කරන්නේ ය. 'ඉස්නාද්' හා සබැඳි ව ඊට සහය දෙමින් අස්මාඋර්රිජාල්, ඉල්මුල් ජරහ් වත්තඃදීල් වැනි විශේෂ අංශ වර්ධනය විය. මේ සියල්ල අදාල වන ලෙසින් උලූමුල් හදීස් නැතහොත් ඉල්මුල් මුස්තලහ් යන ක්ෂේත්‍ර ද දක්නට ඇත.

'ඉස්නාද්' නම් හදීස් නිවේදනය කරන්නන්ගේ අනුපිළිවෙළෙහි අන්තර්ගත වන රාවිවරුන්ගේ (හදීස් නිවේදනය කරන්නන්) සංඛ්‍යාව, අනුපිළිවෙළ අඛණ්ඩ බව ඔවුන්ගේ මතක ශක්තිය,

විශ්වසනීයත්වය, ආගමික පසුබිම යනාදියෙහි ඔවුන් සතු සුවිශේෂ ගුණාංග පාදක කර ගෙන 'හදීස් සහීහ්', 'හසන්', 'ළඊෆ්', යැයි විවිධ තරාතිරම්වලට බෙද ඇත.

**සහීහ්**:

මෙවැනි හදීස්හි අත්‍යවශ්‍ය සියලු ම ගුණාංග අන්තර්ගත වන බව දක ගත හැකි ය. මෙහි රාවිවරුන්ගේ අනුපිළිවෙළ නොබිඳී එහි අන්තර්ගත වන සියලු ම රාවිවරුන් ද විශ්වසනීයත්වයෙන් යුක්ත වූ අය බව සියල්ලන් විසින් ම පිළිගෙන ඇත. "සහීහ්" යන උසස් තත්ත්වය ලබා ඇති මෙවැනි හදීස් පිළිගැනීමත් එය ජීවිතයෙහි පිළිපැදීමත් මුස්ලිම්වරුන්ගේ වගකීමකි. එය ප්‍රතික්ෂේප කිරීම, දේව ධර්ම දූත මෙහෙවර ප්‍රතික්ෂේප කිරීම හා සමාන වේ.

**හසන්**:

'සහීහ්' වන හදීස්හි ගුණාංග තිබුණ ද රාවිවරුන්ගේ මතක ශක්තිය හීන වූ (එහෙත් දුර්වල නොවන) කෙනෙකු දනුම් දෙන්නේ නම් එම හදීස් හසන් තත්ත්වයෙහි ලා සැලකේ. මෙවැනි හදීස් ද සහීහ් වන හදීස් ලෙස ම මූලාශ්‍ර ලබා ගැනීම, ක්‍රියාවට නැංවීම යනාදියට භාවිත කරනු ලැබේ.

**ළඊෆ්**:

හසන් යන තත්ත්වය සහිත හදීසයෙන් අත්‍යවශ්‍ය මූලික ගුණාංගයන්හි අඩුපාඩු දිස් වන කල එය දුර්වල හදීස් (ළඊෆ්) නම් වර්ගයට අයත් වේ.

මෙලෙස හදීස් එක් රැස් කර ඒවා දඩි අවධානයෙන් නිරීක්ෂණය කර පැහැදිලි කිරීමේ කර්තව්‍යයෙහි ඉමාම්වරු රැසක් එද සිට අද දක්වා කැපවීමෙන් නියැලී සිටිති. ඔවුන්ගේ මෙම සේවාවෙහි ප්‍රතිඵලයන් ලෙස විවිධ ස්වරූපයෙන් දහස් ගණන් 'හදීස්' පහසුවෙන් ලබා ගැනීමට හැකි වී ඇත.

එලෙස සේවය කළ විද්වතුන් අතරින් ප්‍රධාන හදීස් ග්‍රන්ථ හයෙහි කර්තෘ ඉමාම්වරු සුවිශේෂ වෙති. ඔවුහු ඉදිරිපත් කළ ග්‍රන්ථ **'අස් සිහාහුස් සිත්තා'** යන නමින් ඇමතෙයි.

තවද **කුතුබුස් සිත්තා, සහීහෙන් වසුනන් අර්බආ** යන නම්වලින් ද ආමන්ත්‍රණය කෙරෙයි. කෙසේ වෙතත් අල් කුර්ආනයට පසු සහීහෙන් තත්ත්වය ලබා දෙන සහීහ් බුහාරි සහ සහීහ් මුස්ලිම් ග්‍රන්ථ දක්නට ලැබේ.

ඒවාට පසු තත්ත්වයේ **'සුනන් අර්බආ'** ලෙසට විරුදාවලිය ලත් තිර්මිදි, ඉබ්නු මාජා, අබූදාවූද්, නසඊ නම් වූ හදීස් ග්‍රන්ථ හතර දක්නට ඇත. මෙවැනි වෙනත් බොහෝ හදීස් ග්‍රන්ථ ද ඇත.

**එම නිසා හදීස්හි වැදගත්කම හා විශිෂ්ටත්වය වටහා ගෙන, පිළිගෙන ජීවිතය තුළ ඒවා පිළිපැදීමට උත්සාහ කරමු.**

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

السُّنَّةُ الحَدِيْثُ    الصَّحَاحُ السَّتَّةُ    الكُتُبُ السَّتَّةُ    إسْنَادٌ    صَحِيْحَيْنِ

صَحِيْحٌ    حَسَنٌ    مَوْضُوْعٌ    مَقْبُوْلٌ    مَرْدُوْدٌ    أَسْمَاءُ الرِّجَالِ

عِلْمُ الْجَرَحِ وَالتَّعْدِيْل

## අභ්‍යාසය

1. 'අස් සිහාහුස් සිත්තා' හෝ 'කුතුබුස් සිත්තාහි' අන්තර්ගත වන හදීස් ග්‍රන්ථ මොනවා ද?
2. 'සහීහ්' වන හදීස් යනු කුමක් ද?
3. 'සහීහෙයින්' යන්නෙන් අදහස් කරන්නේ කුමක් ද?
4. හදීස් ක්ෂේත්‍රය තුළ දැඩි පරිශ්‍රමයක් දක්වූ සහාබිවරුන් දෙදෙනෙකු නම් කරන්න.
5. ඉස්නාද් යන පදයේ තේරුම කුමක් ද?




# මව්ලූආත් වල බිහි වීම හා එහි බලපෑම්

හදීස් ආරක්ෂා කිරීමේ සේවයෙහි අපගේ මුතුන් මිත්තන් වන සහාබිවරුන්, තාබිඊන්වරුන් හා ඔවුන්ට පසුගාමී ව පැමිණි ඉමාම්වරුන් විසින් එය මැනවින් ඉටු කළ බව පෙර පාඩමෙහි අපි ඉගෙන ගත්තෙමු. ඔවුන්ගේ මෙම උත්සාහයේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස පෙර නබිවරුන්ගේ මගපෙන්වීම් ඔවුන්ගේ අනුගාමිකයින් විසින් හෝ අනුගාමිකයින්ගේ නොසැලකිල්ල හේතුවෙන් හෝ විනාශ වී භාවිතයෙන් ඉවත් වූවාක් මෙන් අවාසනාවන්ත තත්ත්වයක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ සුන්නාහ්වට සිදු වීමට ඉඩ නොදී ආරක්ෂා කරන ලදි.

ව්‍යාජ හදීස් ගෙතීම බරපතල වරදකි, යන්න පහත සඳහන් නබි වැකියෙන් අවබෝධ කරගත හැකි ය.

مَنْ كَذِبَ عَلَيَّ مُتَعَمِّدًا فَلْيَتَبَوَّأْ مَقْعَدَهُ مِنَ النَّارِ

“යමෙකු වුවමනාවෙන් ම මා සම්බන්ධව මුසා පවසන්නේ ද ඔහු තම වාසස්ථානය ලෙස නිරය තෝරා පත් කර ගනිත් වා” (බුහාරි) යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මෙලෙස පෙර දැනුම්දීමක් සිදු කර අවවාද කිරීමෙන් හදීස් මෙවැනි අවදානම් තත්ත්වයකට පත් වන බව අඟවා ඇත.



හදීස් කට පාඩමින් හුවමාරු වී ව්‍යාප්තව පැවතීම, තමන්ට පක්ෂව කටයුතු කිරීමට උත්සාහ කළ විවිධ කණ්ඩායම් තම ප්‍රතිපත්ති, සිතුවිලි අරමුණු යනාදිය තමන්ට පක්ෂපාතව ඉෂ්ඨ කර ගැනීමට හෝ තම කණ්ඩායමට සහය ලබා ගැනීමට ඔවුහු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ නාමයෙන් ව්‍යාජ පුවත් රැසක් ගොතා ප්‍රකාශ කළහ. ඒවා ජනතාව අතර පහසුවෙන් ම ව්‍යාප්ත වී ජනතාවට බලපෑම් කිරීම ආරම්භ විය.

මව්ලූආත් පිළිබඳ සැළ වූ වහා ම එකල ගෞරවනීය ඉමාම්වරුන් එයට කෙසේ විරුද්ධ වූණි ද යන්න පිළිබඳව ඉමාම් මුහම්මද් ඉබ්නු සීරීන් රහ්මතුල්ලාහි තුමා මෙලෙස සඳහන් කළේ ය. ''(උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට විරුද්ධ ව) කෝලාහල ඇති වන තුරු ද 'ඉස්නාද්' (නිවේදනයන්ගේ අනුපිළිවෙළ) පිළිබඳ ව විමසීමට ලක් කිරීම පුරුද්දක්ව නොතිබුණි. එම කෝලාහලයට පසුව හදීසය නිවේදනය කරන්නාගෙන් ඔබට එම හදීස් නිවේදනය කළ අය සඳහන් කරන්න, යැයි විමසන ලදි. එම නිවේදකයන් අහ්ලුස් සුන්නාහ්වට අයත් වූවන් නම් ඔවුන්ගේ හදීස් පිළිගනු ලැබිණි. කෝලාහල ඇති කරන්නන් වූවේ නම් ඔවුන්ගේ හදීස් ප්‍රතික්ෂේප කරන ලදි.''

**නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා නොපැවසූ නොකරපු, හෝ අනුමත නොකළ පුවත් එතුමාගේ නාමයෙන් ගොතන ලද දේ " මව්ලූඃ" යැයි, ඉමාම්වරුන් අර්ථ ගන්වා ඇත.** මව්ලූආත්, ලඊෆ් වන හදීස්වලටත් වඩා අඩු තත්ත්වයෙහි ලා සැලකේ. මක්නිසාදයත්, ලඊෆ්හි පදනම හදීස් නම් වූ ගණයට අඩංගු වේ. මව්ලූඃ යන්න, එහි නිවේදකයන් අතරින් කෙනෙකු හෝ කිහිප දෙනෙකු මුසා පවසන්නන් යැයි හඳුනාගත් හෙයින් ඒවා හදීස් නම් වූ ගණයට අඩංගු කිරීම නොගැළපේ. ,,එම නිසා මේවා අවවාද කිරීමේ අරමුණ රහිතව වෙනත් කිසියම් අවස්ථාවක දී භාවිතා කිරීම වැරැදි ක්‍රියාවකි.

මෙවැනි මව්ලූආත් වන හදීස් ගොතන ක්‍රියාවලිය කලීෆා උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට විරුද්ධ ව දියත් කළ කුමන්ත්‍රණයෙන් පසුව බිහිවිය. මෙහි සමාරම්භකයා අබ්දුල්ලාහ් බින් සබඃ නම් යුදෙව් වංචනිකයා බව ඉමාම්වරුන් සඳහන් කර ඇත. ඔහුගෙන් පසු විවිධ අරමුණු මත කණ්ඩායම් රැසක් විසින් මෙම පහත් ක්‍රියාව කරන ලදි. ඒවා මෙසේ දැක්විය හැකි ය.

### 01. අල්ලාහ්ගේ දයාව ලබාගැනීම.

ආගමික ගැඹුරු දැනුමක් රහිත, නැමදුම්වලට දැඩි ලැදි බවක් හා භක්තියක් සහිත කිහිපදෙනෙකු ජනතාව නැමදුම්වලට ලැදි කරවීමටත් පාපි ක්‍රියාවන්ගෙන් වළක්වා ගැනීමටත් බොරු පොරොන්දු හා විශේෂත්වයන් ද එසේ ම අවවාදයන් ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ නාමයෙන් ගොතා ප්‍රසිද්ධ කළහ. මොවුන් සාලිහ් තැනැත්තන් ලෙස ජනතාව අතර ගරුත්වයක් ලබා සිටි බැවින් මොවුන්ගේ අදහස් ජනයා සැක නොකර පිළිගත්හ. අනෙකුත් කණ්ඩායම් දෙස බලන කල මොවුන් ඊටත් වඩා භයානක බව හදීස් ක්ෂේත්‍රයේ ඉමාම්වරුන් සඳහන් කර ඇත.

### 02. දේශපාලනයට හා විවිධ චින්තනයන්ට ශක්තියක් වීමට.

කලීෆා උස්මාන් රළියල්ලාහු තුමාගේ කෲර ඝාතනයට පසු බිහි වූ දේශපාලනික පිරිස් වන කවාරිජ්වරුන්, රාබිලාවරුන් වන ෂීආවරුන්, උමෙයියා සහායකයන් යන අය උදාහරණ ලෙස සඳහන් කළ හැකි ය.

උදහරණයක් ලෙස "අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා මිනිසුන් අතර විශිෂ්ටයෙකි. මෙය ප්‍රතික්ෂේප කරන්නා කාෆිර් වේ" යැයි අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට සහය දක්වන්නන් ද "අල්ලාහ්ට විශ්වාසවන්තයන් තිදෙනෙකි. මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා වන මම, ජිබ්රීල් අලෛහිස්සලාම් තුමා, මුආවියා රළියල්ලාහු අන්හු තුමා යන අය වෙති." යනුවෙන් මුආවියා රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට සහය දක්වන්නෝ ද ව්‍යාජ හදීස් ගොතා ප්‍රසිද්ධ කළහ.

### 03. ඉස්ලාමය විනාශ කිරීමට උත්සාහ කළ වංචනිකයින්

ඉස්ලාමය විනාශ කිරීමට උත්සාහ කළ ඉස්ලාමීය විරුද්ධවාදීන් සෘජුව ඉස්ලාමයට විරුද්ධව කිසිවක් කරගත නොහැකි වූ විට ව්‍යාජ හදීස් මගින් එය ඉටු කර ගැනීමට උත්සාහ කළහ. පසුකාලීනව ඔවුහු සිද්දීක්වරුන් යනුවෙන් හඳුන්වනු ලැබූහ.

### 04. රාජ්‍ය පාලකයන්ගෙන් තුති පඬුරු ලබා ගැනීම

ආත්මාර්ථකාමී, මසුරු පිරිස් කලීෆාවරුන්ගේ තුති පඬුරු ලබා ගැනීමේ අදිටනින් හදීස් රැසක් ගෙතූහ.

### 05. ඉපයීම් උදෙසා කතා කියන්නන්

ආශ්චර්ය හා හැඟීම් උපදවන කතා මඟින් ජනතාව උසි ගන්වා ඔවුන්ගේ සහාය හා සම්මාන ලබා ගැනීමට කතා පවසන්නෝ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සම්බන්ධ කර ගනිමින් හදීස් රැසක් ව්‍යාප්ත කළහ.

### 06. ප්‍රසිද්ධිය ලබා ගැනීමට

අප්‍රසිද්ධ කතා පැවසීම මඟින් ජනතාවගේ අවධානය තමන් වෙත ලබා ගැනීමට සමහරු හදීස් ගෙතූහ.

### 07. තැනින් තැන වෙළෙඳාම් කරන ව්‍යාපාරිකයන්

වෙළෙඳ පොළෙහි තම භාණ්ඩ ඉක්මනින් විකුණා ගැනීම සඳහා එම භාණ්ඩවලට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සම්බන්ධ කරගනිමින් හදීස් ගෙතූහ.

### 08. මූලධර්ම වාදය, ප්‍රාදේශීයත්වය උසි ගැන්වීමට

නිශ්චිත ජාතියක් හෝ ග්‍රාමයක් අන් සියල්ලට ම වඩා ශ්‍රේෂ්ඨ යැයි දැක්වීමට හදීස් ගොතන ලදි.

ඉහත සඳහන් කරන ලද හා තවත් මෙවැනි ම අරමුණු කිහිපයක් පාදක කරගෙන නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ නාමයෙන් ව්‍යාජ වැකි දහස් ගණනක් හදීස් ලෙස හඳුන්වා දෙන ලදි. ඒවා තෝරා ගෙන පැහැදිලි කිරීමෙහි ලා හදීස් ක්ෂේත්‍ර විද්වතුන් දැඩි වෙහෙසක් දරා එහි ජය ද ලැබූහ. ඔවුන්ගේ මෙම සේවාව හදීස්හි පිවිතුරු භාවය ආරක්ෂා කිරීමට මහත් රුකුලක් විය.

### පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

أَهْلُ السُّنَّةِ        ضَعِيْفٌ        المَوْضُوْعُ

### අභ්‍යාස

1. මව්ලූආත් කෙසේ බිහි වුණි ද?
2. මව්ලූආත් එකක් සඳහන් කරන්න.
3. මව්ලූආත් බිහිවීමට හේතු 3ක් සඳහන් කරන්න.
4. මව්ලූආත් හි නිරත වුණු කණ්ඩායම් 2ක් සඳහන් කරන්න.
5. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා වෙත බොරු කියන පුද්ගලයකුට දෙන දඬුවම් කුමක් ද?



23

# නුබුව්වත් හා මිඃරාජ්

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා විවාහ වීමත් සමඟ පවුල හා සමාජය පිළිබඳ එතුමාගේ හැඟීම් වර්ධනය විය. හජ්රුල් අස්වද් නම් ගල කඃබාවේ රැඳවූ සිදුවීමට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා දුන් සහාය හේතුවෙන් එතුමා පිළිබඳ ව වූ ගරුත්වය තවත් ශක්තිමත් විය. එවකට එම සමාජය තුළ දක්නට ලැබුණු වැරැදි දේව විශ්වාස හා ක්‍රියා පිළිබඳ ව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පසුතැවුණහ. මෙම අවස්ථාවේ දී එතුමා තම සීයා වූ අබ්දුල් මුත්තලිෆ් තුමාගේ සම්ප්‍රදය පිළිපදිමින් හිරා ගුහාවේ හුදෙකලා ව සිටින්නට පටන් ගත්තේ ය.



හීරා ගුහාව

## නුබුව්වත්

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ එවකට රමළාන් මස අග භාගයේ දී හිරා ගුහාවේ දීර්ඝ කාලයක් භාවනාවේ නියැළී සිටියහ. එවිට ජිබ්රීල් අලෛහිස්සලාම් තුමා එකවර ම දිස් වී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා තදින් වැළඳ ගෙන "ඉක්රඃ" (කියවන්න) යැයි පැවසූහ. උම්මි නබි තුමාණෝ තමන්, "කියවන්න නොදනිමි" යැයි සත්‍ය පැවසූහ. දෙවන වරටත් වැළඳ ගෙන "ඉක්රඃ" යැයි පැවසූ විටත් එම පිළිතුර ම නැවත පැවසූහ. තෙවන වරටත් වැළඳ ගෙන "ඉක්රඃ" යැයි පැවසූ විට "කුමක් පවසම් ද?" යි විමසූහ. එවිට,




**(නබි මුහම්මද් සියල්ල) මැවුවා වූ නුඹගේ පරමාධිපතිගේ නාමයෙන් පාරායනා කරනු. කැටි ගැසුණු රුධිර පිඬකින් ඔහු මිනිසාව මැව්වේ ය. (නබි මුහම්මද්) පාරායනා කරනු. තවද නුඹගේ පරමාධිපතියාණන් ඉතා උදාර ය. ඔහු පන්හිඳ මගින් ඉගැන්නුවේ ය. මිනිසාට ඔහු නොදත් දේ ඉගැන්වූයේ. (96 : 15)**

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා එය පැවසූ විගස එය එතුමාගේ සිතෙහි තැන්පත් විය.

මෙය නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට නව අත්දැකීමක් විය. එම නිසා එතුමාණෝ තිගැස්සුණහ. එතුමාගේ ශරීරය බියෙන් වෙව්ලන්නට විය. පසුව නිවසට ගියහ. බිරිඳ කදීජා රළියල්ලාහු අන්හා තුමියට "මාව පොරවන්න. මාව පොරවන්න" යැයි පවසා ඇය ඉක්මන් කළහ. කදීජා රළියල්ලාහු අන්හාතුමිය එතුමා පොරවා සනසා සන්සුන් කළා ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ටික වෙලාවකට පසු සන්සුන් වී හිරා ගුහාවේ සිදු වූ සිදුවීම් මාලාව පැවසුවේ ය.

බිරිඳ කදීජා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ යහගුණ පෙන්වා දී එතුමා සැනසුවා ය. පසුව තම ඥාතියෙකු වූ පෙර ආගම් අධ්‍යයනය කළ වරකා බින් නව්ෆල් තුමා වෙත එතුමා කැඳවා ගෙන ගියා ය.

හිරා ගුහාවේ තමන්ට සිදු වූ සියල්ල නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පැවසූහ. එයට නිහඬ ව සවන් දීමෙන් පසු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අල්ලාහ් තමන්ගේ ධර්ම දූතයා ලෙස පත් කර ඇති බවත් එතුමා සමීපයට පැමිණියේ මූසා අලෛහිස් සලාම් තුමා සමීපයට පැමිණි **"නාමුසුල් අ:ලම්"** යන ජිබ්රීල් අලෛහිස්සලාම් යන්නත් පැහැදිලි කළේ ය. එසේ ම අනාවැකි කිහිපයක් ද ප්‍රකාශ කළේ ය.

කදීජා රළියල්ලාහු අන්හා තම සැමියා "නබි" ලෙස ප්‍රථම වරට පිළිගෙන සෑම අතින් ම සැමියාට ශක්තියක් වී උදවු කළා ය. ඉන්පසු තරුණ කාලයේ මිතුරෙකු වූ අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ නිවසේ වාසය කළ නිදහස ලැබූ වහලෙකු වූ සෙයිද් බින් හාරිසා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය ද, කුඩා දරුවෙකු වූ අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා නබිවරයෙකු ලෙස පිළිගත්හ. පසුව අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට ද තවත් බොහෝ දෙනෙකුට ද ඉස්ලාමය වැළඳ ගැනීමට සැලැස්සුවේ ය.

ඉන් පසු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ තම ඥාතීන් සංග්‍රහයකට කැඳවා දේව පණිවිඩය දැනුම් දුන් අතර ඔවුන්ගේ සහයෝගය ද බලාපොරොත්තු වූහ. නමුදු එහි දී සහයෝගයට වඩා විරෝධතාවයක් ගොඩනැගිනි. අබුලහබ්ගේ නායකත්වය යටතේ විරෝධතා එල්ල විය. නමුත් එයින් නොනැවතුණු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පළමු ව තම ප්‍රචාරය රහසිගතව දියත් කළහ. පසුව සෆා කඳු මුදුනට නැග හඬ නගා සෑම ගෝත්‍රයකට ම අයත් අය කැඳවා තම දේව පණිවිඩය දැනුම් දුන්හ. එහිදීත් ඔවුන් කර විරුද්ධත්වය ප්‍රකාශ වුණි. නමුදු, එතුමාණෝ තම ප්‍රචාරය අත් නොහැරියහ. එතුමාණෝ අභියෝග මධ්‍යයේ රහසිගත ව හා ප්‍රසිද්ධියේ තම කාර්යභාරය ඉටු කිරීමට උත්සාහ ගත්හ. එම අවස්ථාවන්හි දී ඇති වූ ශාරීරික, මානසික, සමාජීය වශයෙන් සිදු වූ සියලු බලපෑම් ඉවසා දරා ගත්හ.

## අල් ඉස්රා හා අල් මිඃරාජ්




අබූතාලිබ්, කදීජා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය යන අයගේ අභාවය, තායිෆ් නගරයේ දී මුහුණු දුන් අමිහිරි අත්දැකීම්, ජනතාව එතුමාට තුවාල සිදු කිරීම මුල් කොට ගෙන නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා දැඩි ශෝකයෙන් පසුවිය. අල්ලාහ්, නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සැනසීමටත් කරුණු කිහිපයක් එතුමාට සජීවී ව පෙන්වා දීමටත් සිතුවේ ය. එම නිසා අල් අක්සා දේවස්ථානයට රාත්‍රී ගමන ද (අල් ඉස්රා) අහස් අතරින් දෙව්ලොව ගමන ද (අල් මිඃරාජ්) සූදනම් කර දුන්නේ ය.

මෙම සුවිශේෂී සිදුවීම නුබුව්වත් 12 වන වසරේ රජබ් මස 27 වන දින රාත්‍රියේ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ 52 වයසේ සිදු විය. එම රාත්‍රියේ දී ජිබ්රීල් අලයිහිස් සලාම් තුමා පැමිණ, නිදා සිටි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අවදි කළේ ය.

එතුමාගේ හදවත පිරිසිදු කළේ ය. "බුරාක්" නැමති රථයට නංවා මස්ජිදුල් හරම්හි (මක්කා) සිට මස්ජිදුල් අක්සාවට (ජෙරුසලම්) කැඳවා ගෙන ගියේ ය. ගමනේ දී දර්ශන කිහිපයක් පෙන්වන ලදි. මෙලොව ජීවිතයේ ක්‍රියාකාරකම්වල ප්‍රතිඵල එම දර්ශන තුළින් පෙනෙන ලෙස සකස් වී තිබුණි. මස්ජිදුල් අක්සාවෙහි කුලුනක "බුරාක්" ගැට ගසා තිබුණි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ එහිදී පෙර නබිවරුන්ට ඉමාම් ලෙස හිඳ සලාතය මෙහෙය වූහ. මස්ජිදුල් අක්සාවේ (බෛතුල් මුකද්දිස්) සිට මිඃරාජ් ගමන ආරම්භ කළෝ ය.

මෙම ගමනේ දී සෑම අහස් තලයක දී ම නබිවරුන් මුණගැසුණහ. ඔවුන් විසින් එතුමා පිළිගෙන සුබ පතන ලදි. පිළිවෙළින් ආදම් අලෛහිස් සලාම්, ඊසා අලෛහිස් සලාම්, යූසුෆ් අලෛහිස් සලාම්, ඉද්රීස් අලෛහිස් සලාම්, හාරූන් අලෛහිස් සලාම්, මූසා අලෛහිස් සලාම්, ඉබ්රාහීම් අලෛහිස් සලාම්, යන නබිවරුන් හමු වූහ. අහස් හතක් පසු කර ''සිද්රතුල් මුන්තහා'' වට පැමිණ අල්ලාහ්ව හමු වූහ. අල්ලාහ් එතුමාට දිනක දී 50 වරක් ඉටු කරන සලාතය තෑගි වශයෙන් පිරිනැමුවේ ය. නැවත එන අතර තුර මූසා අලෛහිස් සලාම් තුමාගේ අදහසට අනුව නැවත අල්ලාතආලා වෙත ගොස් එය පිළිවෙළින් අඩු කර පස් වේල් සලාතය තෑගි වශයෙන් රැගෙන පැමිණියහ.

මෙම ගමනේ දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට ස්වර්ගයේ සැප සම්පත් ද නිරයේ වේදනාව ද පෙන්වා දෙන ලදි. ජිබ්රීල් අලෛහිස් සලාම් තුමා එතුමාට ඒවා පැහැදිලි කර දුන්නේ ය.

පසු දින උදෑසන අබුබක්ර් (රළි) තුමාට මෙම සිදුවීම් පිළිබඳ ව සැළවූ වහා ම කිසිදු පැකිලීමකින් තොරව වහා පිළිගත්තේ ය. එහෙයින් එතුමාට සිද්දීක් (සත්‍ය ස්ථිර කරන්නා) යන ගෞරව නාමය හිමි විය. එනමුදු කාෆිර්වරු එය විහිළුවට ලක් කළහ. ප්‍රශ්න පිට ප්‍රශ්න විමසුවෝ ය. එවිට, නිශ්චිත එම රාත්‍රියේ දී ස්ථාන කිහිපයක හමු වූ ව්‍යාපාරික කණ්ඩායම් පිළිබඳ තොරතුරු ප්‍රකාශ කළ විට ද මස්ජිදුල් අක්සාවෙහි හැඩය පිළිබඳව නැගූ ප්‍රශ්නවලට පිළිතුරු සැපයූ විට ද ඔවුහු එයින් තෘප්තිමත් නොවූහ.

මිඃරාජ් ගමන නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ මුඃජිසා අතරින් එකක් ලෙස තත්ත්වය උසස් කරලීමට ද තුඩු දුන්නේ ය. තව ද එය ඊමානය ශක්තිමත් කිරීමට හා මනසට සැනසුමක් ද ලඟා කිරීමට හේතු විය. එමගින් උසස් අරමුණු හා සාර්ථකත්වයක් ගෙන හැර දක්වන ලදි.

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| الْحَجَرُ الأَسْوَدُ | الْحِرَاءُ | الإِسْرَاءُ | الْمِعْرَاجُ | سِدْرَةُ الْمُنْتَهَى | اِقْرَأْ |

## අභ්‍යාස

අ. කෙටි පිළිතුරු සපයන්න.

1. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා රාත්‍රියේ දී රැඳී සිටි ගුහාවේ නම කුමක් ද?
2. "නාමූසුල් අඃලම්" යනු කවුරුන් ද?
3. ප්‍රථමයෙන් ම ඉස්ලාමය වැළඳගත් කාන්තාව කවුරුන් ද?
4. 'අල් ඉස්රා' යන්නෙන් අදහස් කෙරෙන්නේ කුමක් ද?
5. 'සිද්රතුල් මුන්තහා' පිහිටියේ කොහි ද?
6. 'බුරාක්' යනු කුමක් ද?
7. මස්ජිදුල් අක්සා පිහිටා ඇත්තේ කොහි ද?
8. අබුබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට "සිද්දීක්" යන නාමය ලැබුණේ කවදා ද?
9. වාර 50 සලාතය, පංච කාලයට අඩු කර ගැනීමට හේතු වූයේ කවුරුන් ද?
10. ප්‍රථම වහී පහළ වූ විට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා නබි යැයි තහවුරු කළ විද්වතා කවුරුන් ද?

ආ. පිළිතුරු සපයන්න.

1. ජිබ්රීල් (අලෛ) තුමා "කියවන්න" යැයි ප්‍රකාශ කළ විට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා එකවර ම පාරායනා නොකිරීමට හේතු සඳහන් කරන්න.
2. අල් ඉස්රා ගමනේ දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ලැබූ අත්දැකීම් කෙටියෙන් පවසන්න.
3. අල් ඉස්රා හා අල් මිහ්රාජ් අතර ඇති වෙනස්කම් මොනවා ද?



# 24

# මුහම්මද් ﷺ තුමාගේ දඃවා හා අභියෝග

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට පහළ වූ ප්‍රථම වහී තිගැස්මක් ගෙන දුන්නේ ය. එතුමා ඒ පිළිබඳව පැහැදීමට පත් වුව ද එම තත්ත්වයෙන් පූර්ණ වශයෙන් මිදුණේ නැත. එම අවස්ථාවේ දී **''පොරොවා ගෙන වැතිර සිටින නබිවරයාණෙනි! නුඹ නැගිට (මිනිසුන්ට) අනතුරු අඟවනු.''** (74:12) යන වැකිය මඟින් ජනතාවට ඉස්ලාමය ප්‍රචාරය (දඃවා) කරන මෙන් අල්ලාහ් අණ කළේ ය.

මෙය පිළිගත් නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ ප්‍රථමයෙන් ම තම පවුලේ උදවියට හා මිතුරන්ට එය ප්‍රචාරය කළහ. පසුව තම ගෝත්‍රිකයන් සංග්‍රහයකට කැඳවා ඉස්ලාමය ගෙන හැර දක්වා තමන්ට සහයෝගය ලබා දෙන මෙන් ඉල්ලා සිටියහ. තව ද සෆා කඳු මුදුනට නැග හඬ නගා පොදු ජනතාව කැඳවා තම දේව පණිවිඩය දේශනා කළහ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා දේශනා කළ දේව පණිවිඩය හා ඒකත්වයේ පණිවිඩය කුරෛයිෂිවරුන්ට ආශ්චර්යජනක වූ අතර නීරස ද විය. එය තම නැමදුම් වතාවත්වලට සහමුලින් ම පටහැනි බවත් තම බලය අහිමි කරවන බවත් ඔවුහු සිතූහ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ මුල් වසර 3 ඇතුළත රහසිගත ව තම දේව පණිවිඩය ප්‍රචාරය කළහ. එවකට පවුලේ කිහිප දෙනෙක් ද මිතුරන් කිහිප දෙනෙක් ද සමාජය තුළ යහපත් පුරවැසියන් ලෙස සිටි කිහිපදෙනෙක් ද "හනීෆ්" නැමැත්තන් කිහිප දෙනෙක් හා වහලුන් කිහිප දෙනෙක් ද ඉස්ලාමය වැළඳ ගත්හ. ඔවුන්ට අවශ්‍ය පුහුණුවීම් ද ඉගැන්වීම් ද සෆා කඳු පාමුල පිහිටි දරුල් අර්කම් නැමැති නිවසේ දී ලබා දෙන ලදි.

ඉන් පසුව ප්‍රසිද්ධියේ ප්‍රචාරක කටයුතුවල නියැලුණු විට අභියෝග රැසකට මුහුණ දීමට එතුමාට සිදුවිය. අබුලහබ්, අබුජහ්ල් යන අයගේ නායකත්වය යටතේ විරෝධතා එල්ල විය. පිස්සා, හූනියම්කරුවා, කවියා යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට ඔවුහු නම් පට බැන්දෝ ය. ඔවුහු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සමඟ එක් නොවන ලෙස පොදු ජනතාවට අවවාද කළහ.

නමුත් අල්ලාහ්ගේ සැලැස්මට අනුව ඉස්ලාම් ක්‍රමක්‍රමයෙන් වර්ධනය විය. විරුද්ධවාදීහු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පිය නගන මංමාවත්වල කටු ඇහිරූහ; ගෙල රෙදිවලින් සිර කළහ; ඔටුවන්ගේ නරක් වූ බඩවැල්, මාලයක් ලෙස කරේ දැමූහ; පහර දී තුවාල සිදු කළහ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් අනුගමනය කරන්නන්ට හිරිහැර කරන ලදී. එලෙස ඉස්ලාමය වැළඳගත්තවුන්ට පවුලේ උදවිය නින්ද කළහ. තවද ඉස්ලාමය වැළඳගත් වහලුන් කෲර ලෙස හිංසනයට ලක් කළහ. නමුත් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ද, එතුමාගේ යහළුවෝ ද නොසැලී සිටියහ.

මුෂ්රික්වරුන්ගේ පහරදීම් දිනෙන් දින වැඩි වූ විට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ මුස්ලිම්වරුන් කිහිප දෙනෙකු හබෂාවට යැවූහ. නුබුව්වත් පහේ දී 15 දෙනෙක් ද, නුබුව්වත් හතේ දී 100 දෙනෙක් ද කණ්ඩායම් දෙකක් ලෙස පිටවූහ. එහෙත් ඔවුන්ට හිරිහැර කිරීම කාෆිර්වරු අත් නොහැරියෝ ය. ඔවුන් නැවත හබෂාවේ සිට ගෙන්වා ගැනීමට කාෆිර්වරු උපක්‍රම රැසක් උපයෝගී කර ගත්හ. නමුත් ඒවා සියල්ල ම පරාජයට පත් විය. හබෂාවේ සිටි අවංක රාජ්‍ය පාලකයෙකු වූ නජ්ජාසි, මුස්ලිම්වරුන්ට රැකවරණය සැපයුවේ ය. නමුත් මක්කාවේ කුරෙයිෂිවරුන්ගේ බියගැන්වීම අවසන් නොවී ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් ආරක්ෂා කිරීමෙහි ලා එතුමාගේ මහප්පා වූ අබූතාලිබ් විශාල මෙහෙයක් සිදු කළේ ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ ප්‍රචාරය නතර කරන ලෙස ඉල්ලූ කුරෙයිෂිවරුන්ගේ ඉල්ලීම් ඔහු ප්‍රතික්ෂේප කළේ ය. රාජ්‍ය පාලනය, ස්ත්‍රීන්, රත්තරන් යනාදියට ආශාව ඇති කර නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ ගමන් මඟ වෙනස් කිරීමට ඔවුහු උත්සාහ කළහ. දෙපාර්ශ්වයේ ම නැමඳුම් වතාවත්හි ෂිර්ක් හා තව්හීද් අතර සමානතාවක් දැකීමට උත්සාහ කළහ. මේ කිසිඳු දෙයකින් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පීඩාවට පත් නොවී ය. එමෙන් ම අංශු මාත්‍රයකින්වත් එකඟ වූයේ ද නැත.

කුරෙයිෂිවරු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ ප්‍රචාරය වළක්වන්නට තවත් උපක්‍රමයක් ලෙස එතුමාගේ ගෝත්‍රිකයන් සමාජයෙන් කොන් කළහ. මේ පිළිබඳ ව දැන්වීමක් කඃබාවේ එල්ලා තබන ලදි. **ෂිඃබු අබීතාලිබ්** නම් නිම්නයේ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ පවුලේ සාමාජිකයන් හට අවුරුදු තුනක තහංචියක් පැනවූහ. දරුවන් කුසගින්න දරා ගත නොහැකි ව හඬ නගා හැඬුවෝ ය. යහපත් පුරවැසියන්ට එය ඉවසා ගත නොහැකි ව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ පවුලේ සාමාජිකයන්ට රහසේ උදවු උපකාර කළහ. එලෙස උදවු කරන්නන් හසු කර ගත් විට ඔවුනට දඬුවම් කරන ලදි. එවිට සානුකම්පිත තරුණයින් කිහිප දෙනෙකු මෙයට තීන්දුවක් ගත යුතු යැයි, තීරණය කර කඃබාවේ එල්ලා දමා තිබූ දැන්වීම ඉරා දැමුවෝ ය. අනතුරුව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට සහ අන් අයට ද නිදහස ලැබුණි.

එලෙස නිදහස ලබා නොබෝ දිනකින් තවත් කම්පනයක් ඇති විය. මෙතෙක් නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාට ශක්තියක් වී සිටි අබූතාලිෆ් තුමා ද කදීජා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය ද මිය ගියහ. එම නිසා එම වසර **"ආමුල් හුස්න්"** යනුවෙන් හඳුන්වනු ලබයි. මෙය කුරෙයිෂිවරුන්ට හොඳ අවස්ථාවක් විය. කුරෙයිෂිවරු පෙරටත් වඩා දරුණු ලෙස හිරිහැර සිදු කළහ. ඉන් වේදනාවට පත් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ මක්කාවෙන් පිට වී තායිෆ් නගරයට ගියහ. එහි දී තමන් අල්ලාහ්ගේ දේව ධර්ම දූතයා යැයි හඳුන්වා දුන්හ. නමුත්, ඔවුහු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සමච්චලයට ලක් කළහ. එතුමාට ගල්මුල්වලින් පහර දුන්හ. මේ අවස්ථාවේ දී පවා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ එම ජනයා දඬුවමට ලක් නොකර ඔවුන්ගේ යහපත උදෙසා ප්‍රාර්ථනා කළහ. වෙනත් මඟක් නොමැති කල්හි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ "මුත්ඉම්" නැමැත්තාගේ රැකවරණයේ ජීවත් වූහ.

මේ කාලය අතරතුර දී බලාපොරොත්තු නොවූ පරිදි යත්රිබ් නගරයේ සිට පැමිණි යාත්‍රිකයින් කිහිප දෙනෙක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා අකබාවෙහි හමු වූහ. ඔවුන්ට එතුමා තමන් "අල්ලාහ්ගේ ධර්ම දූතයා" යැයි හඳුන්වා දෙනු ලැබී ය. ඔවුහු මීට පෙර අවසාන නබි පිළිබඳ පුවත යුදෙව්වන් මඟින් දැන සිටි හෙයින් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා පිළිගත්හ. ඔවුහු යත්රිබ් නගරයට ගොස් මෙම සුබ පුවත ව්‍යාප්ත කළෝ ය. ඉන්පසු ඊළඟ වසරේ 12 දෙනෙක් ද පසුව 72 දෙනෙක් ද මක්කාවට පැමිණ ඉස්ලාමය වැළඳගත් අතර 'අකබා' නම් ස්ථානයෙහි දිවුරුම් දුන්හ. මෙහි දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා හා මදීනා වාසීන් අතර කොන්දේසි කිහිපයක් සහිත ගිවිසුමක් ඇති කර ගැණිනි. මෙය **"අකබා ගිවිසුම"** යනුවෙන් හඳුන්වනු ලැබේ.

මෙම අවස්ථාවේ දී මදීනා වැසියෝ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට මදීනාවට එන ලෙස ආරාධනා කළහ.

මදීනා වැසියන්ගේ ආරාධනාවට අනුව නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමා මක්කා මුස්ලිම්වරුන් කිහිපදෙනෙකු මදීනාවට යැවුවේ ය. ඉන්පසු එතුමා ද එහි යාමට සූදානම් විය. මෙම ගමන හිජ්රත් යැයි හඳුන්වනු ලැබේ. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මදීනාවට ගිය හොත් එය තමන්ගේ ආධිපත්‍යයට හා ගෞරවයට අනතුරක් යැයි සිතූ කුරෙයිෂිවරු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ඝාතනය කිරීමට තීරණය කළහ.





නමුත් නිරුපද්‍රිතව නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ මදීනා නුවරට සේන්දු වූහ. මෙතුමාගේ මෙම ගමන **"හිජ්රත්"** යනුවෙන් හඳුන්වනු ලැබේ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් යත්රිබ් නගරයට ප්‍රවේශ වීමත් සමඟ එම නගරය "මදීනතුන් නබි" යැයි නම් කරනු ලැබිණි. මදීනාවට ගිය නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට ද මුස්ලිම්වරුන්ට කුරෛෂිවරු ද නිදහසේ ජීවත් වීමට ඉඩ නොදුන්හ. මදීනාවේ වාසය කළ යුදෙව්වන් එතුමාට විරුද්ධ ව උසි ගැන්වූවෝ ය; මදීනාවේ සිට පැමිණි වන්දනාකරුවන්හට තර්ජනය කළහ; මදීනා සීමාවේ සිට පහර එල්ල කළහ. අවසානයේ දී මුස්ලිම්වරුන් කිසිදු සූදානමක් නොමැති ව සිටින විට යුද වැදීමට සේනාවක් එවූහ. එවිට මුහුණට මුහුණ ලා සටන් වැදීමට මුස්ලිම්වරුන්ට සිදු විය.

මුස්ලිම්වරු හා මුෂ්රික්වරු අතර බද්ර්, උහද්, අහ්සාබ් යනාදි වශයෙන් සටන් රැසක් සිදු විය. ඉන් කුරෙයිෂිවරු පැරදුණහ. මේ නිසා මුස්ලිම්වරු තවදුරටත් ශක්තිමත් වූහ. හිජ්රි වසර 6 දී "හුදෙයිබියා" නම් ස්ථානයේ දී දෙපාර්ශ්වය අතර සාම ගිවිසුමක් ඇති කර ගන්නා ලදි. මක්කා කුරෙයිෂි වැසියෝ දෙවසරක් ඇතුළත එම ගිවිසුම උල්ලංඝනය කළහ. එහි ප්‍රතිඵලයක් ලෙස මුස්ලිම්වරුන් විසින් මක්කාව ජය ගෙන එහි ඉස්ලාම් ස්ථාපිත කරන ලදි.

මේ කාලය අතරතුර දී ඉස්ලාමීය දේව පණිවිඩය ලොව පුරා පතුරුවා ලීමේ සේවාව නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා විසින් ම ආරම්භ කරන ලදි. අරාබි දේශයෙන් පිටතට ඉස්ලාම් ව්‍යාප්ත වීමට මඟ පාදන ලදි.

මෙලෙස නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ මක්කා, මදීනා යන ප්‍රදේශ දෙකෙහි ම අභියෝග රැසකට මුහුණ දී අල්ලාහ්ගේ උපකාරයෙන් ඉවසීමෙන් හා සුදුසු ක්‍රියාමාර්ග තුළින් ජය ගෙන අල්ලාහ්ගේ පණිවිඩය දේශනා කර ජය ලැබූහ.

**පාඩමෙහි අන්තර්ගත අරාබි වචන**

الصَّفَا حَنِيفٌ قُرَيْشٌ عَامُ الْحُزْنِ بَيْعَةُ الْعَقَبَةِ شِعْبُ أَبِي طَالِبٍ الْحَبَشَةُ النَّجَّاشِي

الْأَحْزَابُ الْحُدَيْبِيَّة يَثْرِبُ شِرْكٌ تَوْحِيدٌ

## අභ්‍යාස

1. මුස්ලිම්වරුන් හිජ්රත් ගිය නගර මොනවා ද?

2. මුස්ලිම්වරුන් හා කුරෙයිෂිවරුන් අතර සිදු වූ සටන් 3ක් සඳහන් කරන්න.

3. රහසිගත ප්‍රචාරයේ දී ඉස්ලාමය වැළඳ ගත් අය කවරහු ද?

4. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා දෑවා දෙසට පෙළඹවූ අල් කුර්ආන් වැකිය කුමක් ද?

5. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ දෑවාවට කුරෛෂිවරුන් විරුද්ධ වීමට හේතුව කුමක් ද?

6. ප්‍රසිද්ධ ප්‍රචාරය වළක්වාලීමට කුරෛෂිවරු කුමන ක්‍රියාවන් අනුගමනය කළෝ ද?

7. "ආමුල් හුස්න්" යනු කුමක් ද? එය එසේ පැවසීමට හේතුව කුමක් ද?

8. කෙටියෙන් පහදන්න.
- ෂිඃබු අබුතාලිබ්
- බයිඅතුල් අකබා
- හිජ්රත්
- මදීනතුන් නබි



# උම්මහාතුල් මුඃමිනීන්

නබි මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ බිරියන් **"උම්මහාතුල් මුඃමිනීන්" එනම් මුඃමින්වරුන්ගේ මව්වරු යනුවෙන් හැඳින්වෙයි.** එතුමාණෝ එම කාන්තාවන් විවිධ වූ හේතු කාරණා මත අල්ලාහ්ගේ අණ හා අනුමැතියට අනුව විවාහ කර ගත්හ. එම උම්මහාතුල් මුඃමිනීන් කිහිප දෙනෙකු පිළිබඳ අප දැන ගනිමු.

## ★ සව්දා රළියල්ලාහු අන්හා මවු තුමිය

නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාගේ ප්‍රථම බිරිඳ වන කදීජා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය වෆාත් වූ විට එතුමා දැඩි ශෝකයකින් පසු තම ජීවිතයේ ද ආගමික, සමාජ ජීවිතයේ ද තමන්ට ශක්තියක් වූ කදීජා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය අහිමි වීම, එතුමාගේ සිත පාරන්නක් විය. තව ද ගැහැනු දරුවන් සිව් දෙනෙකු රැක බලා ගැනීමේ වගකීම ද පැවරුණි.

මේ අවස්ථාවේ දී කව්ලා බින්ති හාකිම් යන සහාබිවරිය සව්දා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය විවාහ කර දීමට තැරැව්කාරිය ලෙස ක්‍රියා කළා ය. සව්දා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය කුරෙයිෂි වංශයේ නජ්ජාර් ගෝත්‍රයට අයත් වූවා ය. ඇය සක්රාන් බින් අම්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා සමඟ පෙර විවාහ වී සිටියා ය. දෙදෙනා ම අබිසීනියා හිජ්රතයට සහභාගී වූහ.

දිනක්, සව්දා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය තම ඔඩොක්කුවේ චන්ද්‍රයා නිදා සිටින සේ සිහිනයක් දුටුවා ය. ඒ පිළිබඳව සැමියාට දැනුම් දුන් විට, "මගේ මරණය ළඟා වී ඇත; මගෙන් පසු ඔබ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා විවාහ කර ගන්න." යැයි ආශිර්වාද කළේ ය. සව්දා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය සැමියා අහිමි ව ශෝකයෙන් පසුවන විට කව්ලා සමඟ සබැඳියාවක් ඇති විය. ඇයගේ උත්සාහයෙන් පියාගේ අනුමැතිය සහිත දිර්හම් 400ක මහ්රයක් ලබාගෙන නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා විවාහ කරගත්තා ය. ඉන්පසු

කදීජා රළියල්ලාහු අන්හා තුමියගේ නිවසේ වාසය කළා ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මදීනාවට හිජ්රත් කළ පසු එතුමාගේ බිරින්දෑවරුන් ද මදීනාවට කැඳවාගෙන එන ලදි.

සව්ද රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය තරමක් උස ය; කාරුණික ය. විහිළු තහළුවෙන් කතා කරන්නී ය; යහපත් ව හැසිරෙන්නී ය; නැමඳුම් වතාවත්හි දැඩි සේ නියැලෙන්නී ය. වයසින් වැඩි වුව ද තරුණ වයසේ සිටි ආයිෂා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය සමඟ ද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ ගැහැනු දරුවන් සමඟ ද සෙනෙහසින් ජීවත් වූවා ය.

වයස අවුරුදු 80ක් පමණ ජීවත් වූ ඇය උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ පාලන කාලයේ දී වෆාත් වූවා ය.

## ⋆ සෆීයියා රළියල්ලාහු අන්හා මවු තුමිය

සෆීයියා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය මදීනාවේ ජීවත් වූ යුදෙව් ජාතික බනූ කුරෙයිලා ගෝත්‍රයට අයත් වේ. බනූ කුරෙයිලාවරුන්ගේ නායකයා වූ 'හූයෙ' නැමැත්තාගේ දියණිය සෆීයියා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය වූවා ය.

ඇය ප්‍රථමයෙන් කනානා බින් අබි අල්හක්කු නැමැත්තා සමඟ විවාහ වී සිටියා ය. කයිබර් සටනේ දී මුස්ලිම්වරුන් ජය ගත් විට වැන්දඹුවක් වූ මැය සිරකාරියක ලෙස අල්ලාගනු ලැබිණි. එම අවස්ථාවේ දී එතනට පැමිණි පුද්ගලයකු සෆීයියා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට ම පමණක් ගැළපෙන බව ප්‍රකාශ කර සිටියේ ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ඇයට, ඉස්ලාමය ගෙන හැර දැක්වූහ. ඉස්ලාමය වැළඳගත් පසු සෆීයියා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය හිජ්රි 7 දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සමඟ විවාහ විය. එවිට එතුමියගේ වයස අවු 17ක් විය.

වරක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ බිරින්දෑවරුන් අතර අදහස් හුවමාරුවක් සිදු විය. එවිට සෆීයියා යුදෙව් කාන්තාවක් බැවින් විහිළුවට ලක් විය. ආයිෂා රළියල්ලාහු අන්හා, හෆ්සා රළියල්ලාහු අන්හා යන අය කුරෛෂි ගෝත්‍රයට අයත් වූ බැවින් ඔවුහු තමන් උසස් යැයි සිතූහ. මේ පිළිබඳව සෆීයියා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා වෙත ගොස් පැමිණිලි කළ විට 'හාරූන් තම පියා බවත් පියාගේ සහෝදරයා මූසා බවත් තම සැමියා මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා බවත් මොවුන් සියල්ලෝ ම නබිවරුන් බවත් නුඹ පිළිතුරු නොදුන්නේ මන්ද?' යැයි අසා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ සෆීයියා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය සැනසූහ.

ඒ සමඟ ම "කුරෙයිෂි ගෝත්‍රිකයනි! කුලයේ ප්‍රෞඪත්වය පවසන ඔබගේ ජාහිලියියා පුරුදු අල්ලාහ් නැති කර දැමුවේ ය. සියල්ලෝ ම ආදම්ගේ දරුවෝ ය. ඔහු ද පසෙන් මවනු ලැබුවේ ය." යැයි තම බිරින්දෑවරුන්ට දේශනා කළහ. "සෆීයියා ඉස්ලාමය වැළඳ ගත්තා ය. ඇයගේ ඉස්ලාමය අලංකාර" යැයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමන් ප්‍රශංසා කර ඇත. ඇය සිරකාරියගේ තත්ත්වයෙන් නිදහස් කිරීම, ඇයට ලබා දුන් මහ්රය වේ. මෙය අනෙකුත් භාර්යාවන්ට වඩා විශේෂ කරුණකි. විශිෂ්ට සූක්ෂම දැනුමක් ද, ධාර්මික යහගුණාංග ද, භාෂා - සාහිත්‍ය දැනුම ද ඇය තුළ දක්නට ලැබුණි. ඇය හිජ්රි 50 වසරේ දී 60 වන වියේ දී වෆාත් වූවා ය.

## ⋆ ජුවයිරියා රළියල්ලාහු අන්හා මවු තුමිය.

මැය බනූ මුස්තලික් ගෝත්‍රයේ නායකයාගේ දියණිය වේ. බනූ මුස්තලික් ගෝත්‍රය සමග පැවති සටනේ දී තාබිත් බින් කෙයිස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා විසින් මැය සිරභාරයට ගන්නා ලදි. ඇය නිදහස් කිරීමට රත්තරන් මිස්කාල් 9ක වන්දියක් ගෙවන මෙන් ඉල්ලා සිටියේ ය. තමන්ට එම වන්දිය ගෙවීමට නොහැකි වූ අවස්ථාවේ දී ඇය නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා හමු වූවා ය. "මම ගෝත්‍ර නායකයෙකුගේ දියණියක් වෙමි. මගේ ඔටුන්න මුණින් අතට වැටී පසට යට වුණි. තාබිත් බින් කස්ගෙන් නිදහස ලබා ගැනීමට රත්තරන් ලබා දිය යුතු ය, එම රත්තරන් මා කොහෙන් ලබා ගන්නේ ද? මා වහලියක් ලෙස ජීවත් වන්නේ කෙසේ ද?" යැයි විමසුවා ය.

එවිට ඇයගේ මෙම වදන් හා සානුකම්පිත තත්ත්වය අවධානයට ලක් කළ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා "ඔබගේ වන්දි මුදල මා ගෙවන්නේ නම්, නිදහස් කාන්තාවක ලෙස සිටීමට හා මගේ පවුලේ සාමාජිකයෙකු ලෙස සිටීමට ඔබ එකඟ වන්නේ ද?" යැයි විමසූහ. එය සතුටින් පිළිගත් ඇය වහල් භාවයෙන් නිදහස් වූ විගස හිජ්රි වසර 5 දී හෝ 6 දී නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ බිරිඳක් ලෙස උසස් වූවා ය. එපමණක් නොව ඇයගේ ගෝත්‍රයට අයත් සිරකරුවන් 100 දෙනෙකු ද නිදහස් කර ගත්තා ය. එය දුටු ආයිෂා (රළි) තුමිය මෙසේ ප්‍රශංසා කළා ය. "ජුවෙයිරියා තම ගෝත්‍රයට බරකත් ලබා දුන්නාක් මෙන් කිසිදු කාන්තාවක තම ගෝත්‍රයට බරකත් ලබාදුන් අවස්ථාවක් මා දැක නැත."

පියා ඇය නිදහස් කර ගැනීමට පැමිණ, ඒ පිළිබඳව ඇයගේ අදහස විමසූ විට ඇය "තමන් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සමග ජීවත් වීම ප්‍රිය කරන බව'' සඳහන් කළා ය. "බර්රා" යන ඇයගේ නාමය නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ජුවෙයිරියා ලෙස වෙනස් කළේ ය. ලස්සන හැඩරුව, මිහිරි කටහඬ, තීක්ෂණ දැනුම, අවංක භාවය, භාෂා නිපුණත්වය යනාදිය ඇය තුළ දක්නට ලැබුණි. මැය හිජ්රි වසර 50 දී 65 වන වියේ දී වෆාත් වූවා ය.

| පාඩමෙ අන්තර්ගත අරාබි වචන | | |
|---|---|---|
| بَنُو قُرَيْظَة | قُرَيْشٌ | مِثْقَالٌ |

## අභ්‍යාස

කෙටි පිළිතුරු ලියන්න.

1. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ දෙවන බිරිඳ කවුරුන් ද? ඇයගේ ප්‍රථම සැමියා කවුරුන් ද?

2. සව්දා රළියල්ලාහු අන්හා තුමියගේ ගුණාංග හා සෆීයියා රළියල්ලාහු අන්හා තුමියගේ ගුණාංග සංසන්දනය කරන්න.

3. සෆීයියා රළියල්ලාහු අන්හා තුමියට හට ගත් දුක නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා විසින් සනසනු ලැබුවේ කෙසේ ද?

4. සෆීයියා, ජුවෙයිරියා රළියල්ලාහු අන්හා තුමිය යන දෙදෙනා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා විසින් විවාහ කරගනු ලැබීමට හේතු සංසන්දනය කර ලියන්න.




නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සෘජුව දැක එතුමා පිළිගෙන පිළිපදින ජනයා 'සහාබි' යනුවෙන් හඳුන්වනු ලැබේ. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ මිතුරන් අතරින් අබ්දුල්ලාහ් යන නමින් බොහෝ පිරිසක් සිටියහ. ඔවුන් අතරින් සිව් දෙනෙකුගේ ඉතිහාසය පිළිබඳ ව කෙටියෙන් විමසමු.

## 01. අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු මස්ඌද් රළියල්ලාහු අන්හු

වරක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ද, එතුමාගේ මිත්‍ර අබුබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාණෝ ද කාන්තාරයේ ගමන් කරමින් සිටියහ. ඔවුනට දැඩි පිපාසයක් ඇති විය. එවිට උක්බා මුඊද් නැමැත්තාගේ එළු රංචුව දක්කාගෙන යමින් සිටි කුඩා දරුවෙකු ඔවුන්ට දක්නට ලැබුණි. එම දරුවාට සමීප වූ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ " මඳක් කිරි ලබා දී මාගේ පිපාසය සංසිඳවිය හැකි ද?" යි විමසූහ. එවිට එම කුඩා දරුවා, "මෙය මා සතු දෙයක් නොවේ. මාගේ ස්වාමියාගේ ය. මා කෙරෙහි විශ්වාසයෙන් (අමානත්) පවරන ලද්දකි. ඔහුගේ අවසර නොමැතිව ලබා දිය නොහැක" යැයි පැවසුවේ ය. එම දරුවාගේ විශ්වාසය රැකීමේ ගුණය වර්ණනා කළ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ 'එක් කන්‍යා දෙනකගේ කිරි දෙවීමට අවසර දෙන්නේ ද?' යැයි විමසූහ. "කන්‍යා දෙනකට කිරි එරෙන්නේ නැත, හැකි නම් දෙවා ගන්න" යැයි කුඩා දරුවා පැවසුවේ ය. එම එළු දෙනගේ කිරි මඩිය තම දෑතින් පිරිමැද නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ යමක් උච්චාරණය කර කිරි මඩිය සෝද කිරි දෙවා ගත්හ.

එසේ දොවාගත් කිරි බී ඔවුහු පිපාසය සංසිඳුවා ගත්හ. පසුව "පෙර තත්ත්වයට ම පත්වන්න" යැයි පැවසූහ. විස්මයට පත් කුඩා ළමයා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ප්‍රකාශ කළ එම වචනය තමාට ද උගන්වන ලෙස ඉල්ලා සිටියේ ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ "ඔබ එය ඉගෙන ගන්නවා පමණක් නොව, ලෝකවාසී ජනයාට ද එය උගන්වන" යැයි ආශිර්වාද කළහ (මුස්නද් අහ්මද්) පසුව එම ළමයා ඉස්ලාමය වැළඳගෙන

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන්ගේ සමීප මිතුරකු බවට පත් විය. එම දරුවා අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු මස්ඌද් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ය.

ළමා කාලයේ පියා අහිමි වූ ඔහු උක්බා බින් මුඊද් නැමැත්තාගේ එඬේරකු ලෙස සේවය කළේ ය. ඔහු තුළ සරල බව, මහන්සි වී ඉපැයීම, විශ්වාසය රැකීම යන උසස් ගුණාංග දක්නට ලැබිණි. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා සමග මොහු අන්‍යෝන්‍ය ලෙස සමීපව ආශ්‍රය කළේ ය. වැඩි දෙනෙක් ඔහු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ පවුලේ සාමාජිකයකු යැයි ද සිතූහ.

## 02. අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු උමර් රළියල්ලාහු අන්හු

කලීෆා උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාට ද, සෛනබ් බින්ති මල්ඌන් තුමියට ද දාව අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා නුබුව්වත් දෙවන වසරේ මක්කාවේ දී උපත ලැබුවේ ය. මෙතුමා, තම පියා සමඟ නුබුව්වත් 6 වෙනි වසරේ දී ඉස්ලාමය වැළඳ ගත්තේ ය. දසවන වියේ දී මදීනාවට හිජ්රත් කළේ ය. නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ හදීස් අධික වශයෙන් "රිවායත්" කළ පුරුෂයන් අතර දෙවැන්නා මොහු වේ. මෙතුමා මඟින් හදීස් 2630ක් පමණ හිමි විය. නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාගේ ජීවන රටාව පිළිපැදීමෙහි ලා මෙතුමා සුපරීක්ෂාකාරී විය.

කලීෆා තුමාගේ පුතා ලෙස කිලාෆතය භාරගැනීමට මෙතුමා සුදුස්සෙකු ලෙස සිටියේ ය. මෙතුමාට කිලාෆත් පාලනය භාර ගන්නා ලෙස සමහරු පැවසුව ද "මා ඉබ්නු උමර් ලෙස ම මියැදීමට කැමැත්තෙමි" යැයි පැවසුවේ ය. මෙලොව කාර්යයන්ගෙන් ඉවත්ව ජීවත් වීමට එතුමා ප්‍රිය කළේ ය. වරක් තරුණයින් සිව් දෙනෙකු කඃබාවෙහි රුක්නුල් යමානි අල්ලාගෙන ඉල්ලීම් එකිනෙක ඉදිරිපත් කර දුක්ගැනවිලි පැවසූ විට ඉබ්නු උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා "ඔබේ කරුණාව මුල් කරගෙන අයැද සිටින්නෙමි, යා අල්ලාහ් පරමාන්ත දිනයේ දී ස්වර්ග ජීවිතයෙන් මුදවා මා අසරණ ලක් නොකරන්න." යැයි ප්‍රාර්ථනා කළේ ය.

ඉබ්නු උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගෙන් සෘජුව ඉගෙන ගත්තා පමණක් නොව, පියාගෙන් ද සහෝදරිය වන හෆ්සා රළියල්ලාහු අන්හා තුමියගෙන් ද, අල් කුර්ආන් හා හදීස් විවරණයන් ඉගෙන ගත්තේ ය. ඉගෙනුම් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලියෙහි දැඩි උද්යෝගයක් දක්වූ මොහු තම ජ්‍යෙෂ්ඨ සිසුවකු වූ නාබිඋ යන සිසුවා කැඳවා තමා උගත් දේ ඔහුට ද ඉගැන්නුවේ ය. රාත්‍රි නැමඳුමෙහි ද, දීර්ඝ වේලාවක් තිලාවත්හි ද නිරත වූ මෙතුමන් තැන්පත් හා දයාලු බවින් හෙබි පුද්ගලයෙකු ලෙස දක්නට ලැබුණි. ආගන්තුක සත්කාරයට ඇල්මක් දක්වූ මෙතුමා වහලුන් දහසක් පමණ නිදහස් කර ඇත්තේ ය. ඉබ්නු උමර් යහපත් චරිතයකින් යුත් කෙනෙකු ලෙස නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ පැසසුමට ද මොහු ලක්විය.

## 03. අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු අබ්බාස් රළියල්ලාහු අන්හු

මෙතුමා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ මහප්පා වන අබ්බාස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ ද, උම්මුල් ෆළල් තුමියගේ ද පුත්‍රයා ලෙස නුබුව්වත් 3 වන වසරේ දී මක්කාවේ උපත ලැබුවේ ය. මෙතුමා උපත ලැබූ විට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා වෙත ගෙන එනු ලැබී ය. "අබ්දුල්ලාහ්" යයි ඔහුට නම් තැබූ නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා "කලීෆාවරුන්ගේ පියා" යැයි ඔහුට සුබ පැතීය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ඉබ්නු අබ්බාස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ කුඩම්මා වන මයිමූනා තුමිය විවාහ කර ගත්තේ ය. තම එකොළොස් හෝ දෙළොස් වන වියේ දී මදීනාවට හිජ්රත් කළ ඉබ්නු අබ්බාස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා නිතර හමු වූවේ ය. එබැවින් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාට සේවය කිරීමේ අවස්ථාව ද ඔහුට හිමි විය. එසේ ම මොහු නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ ආදරයට හා ප්‍රශංසාවට ද ලක් වූයේ ය. එතුමාගේ දැනුම වර්ධනය සඳහා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ද ප්‍රාර්ථනා කළේ ය. එබැවින් පසු කාලයේ බහ්රුල් උලූම්, (දැනුම් සාගර) සෙයියදුල් මුෆස්සිරීන් යන නාමයෙන් ද එතුමා පිදුම් ලැබුවේ ය. හදීස් 1660ක් රිවායත් කළ මෙතුමා, තෆ්සීර් කලාවෙහි ශ්‍රේෂ්ඨයෙක් වූවේ ය.

දේශපාලන ක්ෂේත්‍රයට ද සම්බන්ධ වූ ඔහු අලි රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ කාලයේ කලීෆා තුමාගේ උපදේශකයා ලෙස සේවය කළේ ය. ඉබ්නු සුබෛයිර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා මක්කාවේ කලීෆා ලෙස සිටි කාලයේ එම ස්ථානයෙන් පිට වී තායිෆ්හි පදිංචි වූයේ ය. එතුමා තම 71 වන වියෙහි වෆාත් වූයේ ය.

## 04. අබ්දුල්ලාහ් ඉබ්නු සුබෛයිර් රළියල්ලාහු අන්හු

මෙතුමා සුබෛයිර් ඉබ්නු අව්වාම් හා අස්මා බින්ති අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හා යන දෙපොළගේ පුත්‍රයා ලෙස මදීනාවේ උපත ලැබුවේ ය. මුස්ලිම්වරුන් මක්කාවෙ සිට මදීනාවට ගිය පළමු මාස විස්සෙහි කිසිඳු මුහාජිරීන්වරයකුට දරු සම්පත් හිමි වූයේ නැත. එලෙස දරුවන් හිමි නොවීමට යුදෙව්වන් හූනියම් කර ඇති බවට මතයක් ද පැතිරෙමින් තිබුණි. මෙවන් කාලයක ඉබ්නු සුබෛයිර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා මදීනාවේ මුහාජිරීන්වරුන්ගේ පළමු දරුවා ලෙස මෙලොව එළිය දුටුවේ ය.

මෙතුමා තුළ ඔහුගේ ළමා කාලයේ දී ම අසාමාන්‍ය එඩිතරකමක් දක්නට තිබුණි. හිජ්රි 5 වන වසරේ සිදු වූ "අහ්සාබ්" සටනේ දී පියා වූ සුබෛයිර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා සටනේ නිරත වන විට, අම්ර් බින් අබී සලාමා නැමැත්තාගේ පිටෙහි නැග පියාගේ වීර ක්‍රියාව නිරීක්ෂණය කළේ ය. යුද්ධය අවසන් වූ පසු පියා වෙත ගොස් "පියාණෙනි!, ඔබ තුමා අද සටන් කළ විලාසය මම බලා සිටියෙමි" යැයි ගාම්භීරව කියා පෑවේ ය.

කෑබාවේ රුක්නුල් යමානි අල්ලාගෙන අල්ලාහ් වෙත චෝදනා කළ සිව් දෙනාගෙන් මොහු ද එක් අයෙකි. "හිජාසයේ පාලනය අපට හිමි වී මාගේ කිලාෆතය ජනතාව පිළිගන්නා තුරු මා මරුමුවට පත් නොකරන්න" යැයි එතුමා නිතර ප්‍රාර්ථනා කළේ ය.

අල්ලාහ්, ඉබ්නු සුබෛයිර්ගේ ප්‍රාර්ථනාව ද පිළිගෙන ඔහු හිජාසයේ කලීෆා ලෙස ද පත් කළේ ය. ඔහු වසර 9ක පමණ කාලයක් මක්කාව පාලනය කළේ ය. පසුව මෙතුමා හජ්ජාජ් අබ්දුල් මලික්ගේ සේනාධිපති වූ ඉබ්නු යූසුෆ්ගේ ප්‍රහාරයෙන් සාහසික ලෙස ඝාතනයට ලක්වී වෆාත් විය.



පාඩමෙහි අන්තර්ගත අරාබි වචන

الأَحْزَابُ رُكْنُ الْيَمَان صَحَابَة بَيْعَةٌ

**අභ්‍යාස**

(අ)

1. නබි සල්ලලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ............................ තුමා එඬේරයකු ලෙස දුටුවෝ ය.
2. ඉබ්නු සුබෙයිර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ පියා ............................. තුමා විය.
3. ඉබ්නු උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ මව ................................. තුමිය වූවා ය.
4. ඉබ්නු අබ්බාස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා ...................................
   ක්ෂේත්‍රය තුළ කීර්තියට පත් වූවේ ය.
5. ඉබ්නු සුබෙයිර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා .................................. ප්‍රිය කළේ ය.
6. හිජ්රතයට පසු මුහාජිර්වරුන්ට ලැබුණු ප්‍රථම දරුවා .................................. විය.

(ආ)

1. ඉබ්නු මස්ඌද් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා තුළ දක්නට ලැබුණු උසස් ලක්ෂණ කවරේ ද?
2. ඉබ්නු උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ විශේෂතා හතරක් සඳහන් කරන්න.
3. ඉබ්නු සුබෙයිර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ එඩිතර ක්‍රියා දෙකක් සඳහන් කරන්න.
4. ඉබ්නු අබ්බාස් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ සේවා තුනක් ලියන්න.




# ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා

මෙලොව පහළ වූ නබිවරුන් අතරින් නබි ඉබ්රාහීම් අලයිහිස්සලාම් තුමා වැදගත් කෙනෙකි. එතුමාගේ පුත් ඉස්මායීල් අලෛහිස්සලාම් තුමා ද ඔහුගේ පරම්පරාවෙන් පැමිණි මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමා ද ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ තවත් පුතෙකු වූ ඉස්හාක් අලෛහිස්සලාම් තුමා ද ඔහුගේ පුත් යඃකූබ් අලෛහිස්සලාම් තුමා ද ඔහුගේ පුත් යූසුෆ් අලෛහිස්සලාම් තුමා ද නබිවරුන් වශයෙන් සිටියහ. එහෙයින් එතුමාට **"අබුල් අන්බියා" (නබිවරුන්ගේ පියා)** යනුවෙන් හඳුන්වනු ලබයි.

මෙතුමා ක්‍රි.පූ. 21 වන සියවසේ ඉරාකයේ එවකට අගනුවර වූ "උර්" නම් ග්‍රාමයේ "ආසර්" නැමැත්තාට දාව උපන් පුතෙක් වේ. ආසර්, ප්‍රතිමා නිර්මාණයෙහි ද ප්‍රතිමා වන්දනාවෙහි ද නියැලුණේ ය.

බාලවියේ දී ම බුද්ධිමත් වූ ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා පියාගේ හා පොදු ජනයාගේ නැමඳුම් වතාවත් වැරැදි බව ගෙනහැර දැක්වූවේ ය. එහෙත් එතුමාගේ පියා ද රාජ්‍ය පාලකයා ද පොදු ජනයා ද එතුමා නොපිළිගත්හ. තමන්ගේ වතාවත් ප්‍රතික්ෂේප කළ බැවින් ගිනි ජාලයක් සූදානම් කර එහි දමා ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා පුලුස්සා දැමීමට තීරණය කළහ. එනමුත් එම ගිනි ජාලය අල්ලාහ්ගේ විධානයට අනුව ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාට ශාන්තිය හා සිසිලස ලබා දී එතුමාගේ ශරීරයත් ප්‍රාණයත් ආරක්ෂා කළේ ය.

ඉන් ආරක්ෂා කරන ලද ඉබ්රාහීම් නබි තුමා බිරිඳ සාරා තුමිය සමඟ ඉරාකයේ සිට ඊජිප්තුවට හිජ්රත් කළේ ය. මෙම හිජ්රතයේ දී ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම්තුමා තමන්ට පරපුරක් දයාද කර දෙන මෙන් ප්‍රාර්ථනා කළේ ය.

ඊජිප්තුවට ගිය ඉබ්රාහීම් අලයිහිස්සලාම් තුමා හාජරා යන කාන්තාව විවාහ කර ගත්තේ ය. එනමුත් මහලු වියට පත් වන තෙක් ම දරුවෙකු ලැබීමේ භාග්‍යය ඔවුන්ට නොලැබුණි.



බලාපොරොත්තු නොවූ ලෙස හාජරාට "ඉස්මායීල් " නම් දරුවා ද සාරාට "ඉස්හාක් " නම් දරුවා ද ලැබුණි. එතුමා ඊජිප්තුවේ සිටින විට මක්කාවට යන ලෙසත් එහි හාජරා හා ඉස්මායීල් දරුවා අතහැර දමා එන ලෙසත් අල්ලාහ් එතුමාට අණ කළේ ය. මේ අනුව ඊජිප්තුවෙන් පිට වී මිනිස් වාසයෙන් තොර එම කාන්තාරයේ (මක්කාවේ) මවත් දරුවාත් අතහැර ඔවුන්ගේ යහපත උදෙසා අල්ලාහ්ගෙන් ප්‍රාර්ථනා කරමින් මක්කාවෙන් පිට වුණේ ය.

මක්කාවේ දරුවා සමඟ අතහරින ලද හාජරා තුමිය තමන් රැගෙන ගිය ආහාර පාන අවසන් වූ පසු දරුවා කුසගින්නේ හඬා වැලපෙන විට ජලය සොයා දස අත දිව ගියා ය. එවිට සෆා පර්වතය සිට මර්වා පර්වතය දෙසටත් මර්වා සිට සෆා දෙසටත් මාරුවෙන් මාරුවට දිව ගිය ද එහි මිනිසකු හෝ දිය පොදක් හෝ නොදුටුවා ය. එම අවස්ථාවේ දී ජිබ්රීල් අලෛහිස්සලාම් තුමා එතනට පැමිණ, දරුවාගේ පාමුල 'සම් සම්' නම් දිය උල්පත මතු කළේ ය. දරුවා දෙසට පැමිණි හාජරා දිය උල්පත දැක සතුටට පත් වූවා ය. උල්පත වටා බැම්මක් හැදුවා ය. ජලය දෑතින් ගෙන තමා ද පානය කර දරුවාට ද පෙව්වා ය. මක්කාවට ව්‍යාපාරික චාරිකාවක නියැලුණු ජුර්හම් ගෝත්‍රිකයෝ දිය සොයා ඇවිද්දෝ ය. කුරුල්ලන් රටා මවමින් ගැවසෙන ස්ථානයක් නිරීක්ෂණය කර සම් සම් දිය උල්පතට සමීප වූහ. දිය උල්පත දුටු විට ඉන් දිය ගැනීමට අවසර පැතුවෝ ය. හාජරා අවසර දුන්නා ය. මේ නිසා එම ස්ථානයේ ජනාවාස බිහිවීම ආරම්භ විය. ඉස්මායීල් අලෛහිස්සලාම් තුමා ජුර්හම් ගෝත්‍රිකයන්ගෙන් අරාබි භාෂාව ඉගෙන ගත්තේ ය.

මෙලෙස ජීවිකාව ගත කරමින් සිටිය දී ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා තම පුතණුවන් 'කුර්බාන්' කරන අයුරු සිහිනෙන් දුටුවේ ය. ඉන් පසු එතුමා මක්කාවට පැමිණ පුතණුවන් මිනාව දෙසට කැඳවාගෙන ගොස් තමන් දුටු සිහිනය පිළිබඳව දැනුම්වත් කර ඒ පිළිබඳ පුතණුවන්ගේ අදහස විමසුවේ ය. එවිට පුත් ඉස්මායීල් තුමා "පියාණනි!, ඔබට ලැබුණු අණ අනුව ඔබ ක්‍රියා කරන්න" යැයි පැවසූවේ ය. පුතණුවන් කුර්බාන් කිරීමට සූදානම් වූවේය. අල්ලාහ් එය ප්‍රිය නොකළේ ය. ඉස්මායීල් අලෛහිස්සලාම් තුමා ආරක්ෂා කරන ලදී. එහෙයින් ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා "**කලීලුල්ලාහ්**" (අල්ලාහ්ගේ මිතුරා) ලෙසත් ඉස්මායීල් අලෛහිස්සලාම් තුමා **සබීහුල්ලාහ් ලෙසත්** හඳුන්වනු ලබයි.


කෑබාව සහ මකාමු ඉබ්රාහීම්

ඉන් වසර කිහිපයකට පසු ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා තම පුතණුවන් සමඟ එක්ව කෑබතුල්ලාහ්ව ඉදිකිරීමේ සේවයෙහි නියැලුණහ. කෑබාවේ බිත්තිවල උඩ කොටස ඉදි කරන විට ගලක් උඩ නැග එය සාද නිම කළේ ය. එම ගලෙහි ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ දෙපා සලකුණු තැන්පත් වී ඇත. එම ගල **"මකාමු ඉබ්රාහීම්"** යයි හඳුන්වනු ලැබේ. ඉන්පසු හජ් කාර්යය ඉටු කිරීම උදෙසා ජනතාව කැඳවන ලෙස අල්ලාහ් අණ කළේ ය. හජ් වගකීම තුළින් ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා හා එතුමාගේ පවුලේ උදවියගේ පරිත්‍යාගය සිහිගන්වනු ලබයි.

ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ ප්‍රාර්ථනාවට අනුව මක්කාව, පූජනීය ස්ථානයක් බවට පත් විය. සම් සම් ජලය සම්පතක් බවට පත් විය. හජ් වගකීම එහි ඉටු කෙරේ. එය ජනාකීර්ණ විය. එතුමාගේ පරම්පරාවේ මුහම්මද් සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා ඉපදුණහ.

"ඉබ්රාහීම් තුමා ළඟ හා ඔහු සමඟ සිටියවුන් ළඟ රමණීය ආදර්ශ තිබිණි" (60:4)

මෙලෙස අල්ලාහ් ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා බොහෝ සේ ප්‍රශංසා කර ඇත. එහෙයින් අපි ද අපගේ ජීවිතය තුළ ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ ආදර්ශ පිළිපදිමින් ජීවත් වෙමු.

පාඩමෙහි අන්තර්ගත අරාබි වචන

أَبُو الْأَنْبِيَاء      زَمْ زَمْ      أَبٌ رَحِيْمٌ      جُرْهُم

**අභ්‍යාස**

(අ) කෙටි පිළිතුරු සපයන්න.

1. ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ විශේෂිත නාමය සඳහන් කරන්න.
2. එතුමා උපන් රට හා ග්‍රාමය කුමක් ද?
3. එතුමාගේ පියාගේ නම හා රැකියාව කුමක් ද?
4. එතුමාගේ කාලයේ දී දක්නට ලැබුණු නැමඳුම් වතාවත් මොනවා ද?
5. එතුමා ජීවත් වූ රටවල් තුනක් සඳහන් කරන්න.
6. එතුමාගේ බිරින්දෑවරුන්ගේ හා දරුවන්ගේ නම් ලියන්න.
7. මකාමු ඉබ්රාහීම් යනුවෙන් කුමක් හඳුන්වනු ලබයි ද?

(ආ) පිළිතුරු ලියන්න.

1. ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා "නබිවරුන්ගේ පියා" ලෙස හැඳින්වීමට හේතුව කුමක් ද?
2. "සම් සම්" දිය උල්පත හටගත් ආකාරය කෙටියෙන් ලියන්න.
3. ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමාගේ පවුල හා සබැඳි හජ් හි ක්‍රියාකාරකම් ලයිස්තු ගත කරන්න.
4. ඉබ්රාහීම් අලෛහිස්සලාම් තුමා තුළ දක්නට ලැබුණු මහත්මා ගුණාංග ගෙන හැර දක්වන්න.



# 28

# අජ්නබි මහ්රම් සීමා

අල්ලාහ් ජීවීන්, ස්ත්‍රී පුරුෂ යන යුගල වශයෙන් මවා ඇති සේ ම මානව සංහතිය ද එලෙස ම මවා ඇත. පළමු මිනිසා ලෙස පුරුෂයකු මැවූ අල්ලාහ් ඔහුගේ සහායට කාන්තාව ද මැවුවේ ය. එතැන් සිට මිනිස් සංහතියේ මෙම ලිංග දෙකෙන් එකකට අයත් වන සේ ස්ත්‍රීහු සහ පුරුෂයෝ බිහි වූහ. මිනිසුන් අතර ස්ත්‍රී පුරුෂ සම්බන්ධතා ශිෂ්ට සම්පන්න විය යුතු ය, යන්න ඉස්ලාමයේ ප්‍රතිපත්තිය වේ. එබැවින්, මෙම දෙපාර්ශ්වය අතර ඇති වන ආකර්ෂණය මිනිසාගේ හැඟීම්වල ද, විනයානුකූල ගුණාංගවල ද සමාජ ආරක්ෂාවෙහි ද ඉතා වැදගත් දෙයකි. එබැවින්, ඒ සඳහා වූ පිළිවෙළ ඉස්ලාම් ඉතා පැහැදිලි ව විස්තර කර දී ඇත.

නිරෝගීමත් සමාජයක ස්ත්‍රී පුරුෂ සම්බන්ධතා විධිමත් ව පවතී. එහි කාන්තාවන්ට හිමි ගෞරවය හා ආරක්ෂාව යහපත් වේ. සැමියා - බිරිඳ, මව - දරුවා, සහෝදරයා - සහෝදරිය යන ඥාතිත්වයන් පැහැදිලි සීමාවකින් රැක ගත යුතු ය. මහ්රමී යන අරාබි පදය මඟින් විවාහ සම්බන්ධතා පවත්වා ගැනීමට තහනම් කළ අය ද, අජ්නබී යන පදය මගින් විවාහ සම්බන්ධතා පවත්වා ගැනීමට අනුමත කළ අය ද හඳුන්වා දෙනු ලබයි. මෙම තත්ත්වයන් දෙක පෙර සමාජ අතර ද, මුස්ලිම් නොවන අනෙකුත් සමාජ අතර පවා ද දක්නට ලැබේ. එනමුත්, ඉස්ලාමයේ එහි වර්ග ද සීමා ද විස්තරාත්මකව හා ගැඹුරින් විස්තර කර ඇත.

මේ පිළිබඳව සූරා අන් නිසාහි 23 වැකියෙහි පහත සඳහන් පරිදි විස්තර කර ඇත. **''තොපගේ මවුවරුන් ද, තොපගේ දියණියවරුන් ද, තොපගේ සහෝදරියන් ද, තොපගේ පියාගේ සහෝදරියන් ද, තොපගේ මවගේ සහෝදරියන් ද, (තොපගේ ) සහෝදරයාගේ දූවරුන් ද, සහෝදරියගේ දූවරුන් ද, තොපට කිරි පෙවූ මවුවරුන් ද, කිරි පෙවීමෙන් වූ සහෝදරියන් ද, තොප භාර්යාවන්ගෙන් උපන්නා වූ ද, තොප යටතේ තොප ඇති දැඩි කළා වූ ද, ස්ත්‍රීන් පාවා ගැනීම තොප කෙරෙහි හරාම් (තහනම්) කරන ලදි.** ( 4-23)

ඉහත සඳහන් කරන ලද අල් කුර්ආන් වැකි ද, ඒ හා සම්බන්ධ අනෙකුත් වැකි ද, හදීස් ද පදනම් කර ගෙන අජ්නබි මහ්රම් යන සබඳතාව පහත ආකාරයට වගුගත කළ හැකි ය.

| මහ්රම් වර්ගය | ඥාති වර්ගය | මහ්රම් වන කාලය |
|---|---|---|
| පවුල් නෑකම | • මව, මවගේ මව<br>• දියණිය, ඇයගේ දියණිය, පුත්‍රයාගේ දියණිය<br>• සහෝදරිය ( එක කුස උපන්, මව් පාර්ශ්වයෙන් හා පිය පාර්ශ්වයෙන්)<br>• පියාගේ මවගේ සහෝදරියන්<br>• සහෝදරයාගේ හා සහෝදරියගේ දූවරු | ස්ථිර ය |
| විවාහයෙන් | • බිරිඳගේ මව, මවගේ මව<br>• බිරිඳගේ දියණිය, දියණියගේ දියණිය<br>• පියාගේ බිරිඳ, සීයාගේ බිරිඳ<br>• පුතාගේ බිරිඳ, මුණුපුරාගේ බිරිඳ | ස්ථිර ය |
| | • බිරිඳගේ සහෝදරිය<br>• බිරිඳගේ මවගේ හා පියාගේ සහෝදරියන් | තාවකාලික ය |
| කිරි නෑකම | • කිරි පෙවූ මව, මවගේ මව<br>• කිරි නෑකමෙන් දුව, දුවගේ දුව.<br>• කිරි නෑකමේ සහෝදරිය (එක් කුසේ උපන්)<br>• කිරි පෙවූ මවගේ පියාගේ මවගේ සහෝදරිය සහ පියාගේ සහෝදරිය.<br>• කිරි නෑකමේ සහෝදරයාගේ හා සහෝදරියගේ දියණියන්. | ස්ථිර ය |



ෂරීආව මඟින් සීමා කරන ලද ඉහත පවසන ලද සමහර අය විවාහ කර ගැනීම ස්ථිර වශයෙන් ද, තවත් සමහර අය විවාහ කර ගැනීම තාවකාලික වශයෙන් ද තහනම් කර ඇත. විවාහ වීමට තාවකාලික ව තහනම් කරන ලද හේතුව ඉවත් ව ගිය පසු එම තහනම ද ඉවත් වේ.

ඉහත සඳහන් කරන ලද ඥාතී ක්‍රම එක් පුරුෂයෙකුට තහනම් කර ඇති සේ ම, එයට සමාන්තර වූ පුරුෂ ඥාතීත්ව සබඳතා කාන්තාවකට ද තහනම් වේ. ඒ අනුව ස්ථිර වශයෙන් තහනම් කරන ලද අය හැර අන් අය සමඟ කාන්තාවක තම රූප අලංකාරත්වය එළි දැක්වීම ද, ඔවුන් සමඟ තනිව ගමන් කිරීම ද, තහනම් කරනු ලැබ ඇත.

එබැවින් අපි සීමාවන් රැකගෙන හැසිරීමෙන් විනයගරුක සමාජයක් ගොඩ නැගීමට උත්සාහ කරමු.

පාඩමේ ඇතුළත් වැදගත් අරාබි වචන

أَجْنَبِيْ مَحْرَمِيْ حَرَامٌ

**අභ්‍යාස**

හරි නම් (හරි) යනුවෙන් ද, වැරැදි නම් (වැරැදි) යනුවෙන් ද ලියන්න.

1. විවාහය සඳහා තහනම් කරනු ලැබූ අය අජ්නබී යනුවෙන් හැඳින් වේ. ( )
2. මවගේ සහෝදරිය විවාහ කර ගැනීම ඉස්ලාම් ස්ථිර ලෙස තහනම් කර ඇත. ( )
3. පුරුෂයෙකුට තම බිරිඳ සමඟ ඇයගේ සහෝදරිය ද විවාහ කර ගැනීම වරදක් නොවේ. ( )
4. පවුලේ නෑකම් මඟින් තහනම් වන අය කිරි බීමෙන් ද තහනම් වේ. ( )
5. කාන්තාවකට තම සහෝදරියගේ සැමියා සමඟ තනිව ගමන් කිරීම වරදක් නොවේ. ( )




# සමාජ සේවය ඉටු කරමු

මිනිසා සමාජ ජීවියෙකි. ඔහුට සියලු අවශ්‍යතා තනිව ඉටු කර ගත නොහැකි ය. ඔහුට සෑම විට ම අන් අය සමඟ එක් ව සිටීමට සිදු වේ. ඔහු අන් අයගේ උදවු, උපකාර බලාපොරොත්තු වේ. එහෙයින්, සාමූහිකව ජීවත් වන මිනිසා තනිව ඉටුකරන ඉබාදත් කිහිපයක් ඉටුකිරීම පමණක් ඉස්ලාම් අනුමත කර නැත. ඔහු දෙලොව ජය ගැනීම සඳහා අන් අයගේ යහපත වෙනුවෙන් ද, තමා වටා වූ සමාජයේ යහපත වෙනුවෙන් ද මහත් කැපවීමක් හා වගකීමෙන් යුතුව හැසිරිය යුතු බව බලාපොරොත්තු වේ. මේ අනුව ඉස්ලාම් සමාජ සේවය දැඩි අවධානයට ලක් කර අවවාද කර ඇත.

ජනතාවගේ ශුභසිද්ධිය වෙනුවෙන් ප්‍රතිඋපකාර අපේක්ෂා නොකර තනිව ම හෝ සංවිධානාත්මකව හෝ සිදු කරනු ලබන සමාජ ශුභසාධන සැලසුම්, සමාජ සේවා නම් වේ.



මේවා විවිධාකාරයෙන් ඉදිරිපත් කළ හැකි ය. බොහෝ දෙනෙකු මෙම පොදු සේවා කොටස් දෙකකට වර්ග කර ඇත.

### සමාජ සේවා කිහිපයක් (පෞද්ගලිකව කරනු ලබන)

01. කුසගින්නෙන් පෙළෙන්නන්ට ආහාර ලබා දීම.
02. ජල පහසුකම් සපයා දීම.
03. රෝගී වූවන්ට උදවු කිරීම.
04. දුගීන්, වැන්දඹුවන් හා අනාථයන් කෙරෙහි දයාව දැක්වීම.
05. අසාධාරණයට ලක්වූවන්ට උදවු කිරීම ආදිය.

### සමාජ සේවා

01. මස්ජිදයන් ඉදි කිරීම.
02. පාසල් බිහි කිරීම.
03. පුස්තකාල ඇති කිරීම.
04. සමාජ සුබසාධන මධ්‍යස්ථාන බිහි කිරීම.
05. ආරෝග්‍ය ශාලා ඉදි කිරීම.

ආදිය.





## අල් කුර්ආනය හා පොදු සේවා

අල් කුර්ආනය පොදු සේවාවල ද සමාජ ශුභසාධන සැලසුම්වල ද නිරත වීම පිළිබඳ බොහෝ ස්ථානවල උපදෙස් ලබා දී ඇත. **" නුඹලා හොඳ දේ කිරීමට ද (අල්ලාහ්ට) බියවීමට ද, එකිනෙකාට පිහිටවනු.** (5:2)

**"අනුන්ට උදවු උපකාර හා යහකම් කරනු. ඇත්තෙන් ම අනුන් හට යහකම් කරන අය අල්ලාහ් ප්‍රිය කරන්නේ ය."** (2:195)

**" එම්බල විශ්වාසවන්තයනි! "රුකූඋ" කරනුඃ "සුජූද් " කරනුඃ තොපගේ මැවුම්කරු නමදිනුඃ තොප සඵල වන පිණිස යහකම් ද කරනු."** (77:22)

සමාජ යහපත වෙනුවෙන් කරනු ලබන යහ ක්‍රියා සියල්ල යහපත් චේතනාවෙන් දේව තෘප්තිය අපේක්ෂාවෙන්, සාරධර්ම රැක ගනිමින් ද ඉටු කළ විට එය ඉබාදත් ලෙස ඉස්ලාම් පිළිගනියි. අල් කුර්ආනයේ බොහෝ ස්ථානවල සඳහන් "අල් බිර්" යන වචනාර්ථයට අනුව යහපත ගෙනදෙන ක්‍රියාවන් යන්න පුළුල් සීමාවක ඒවා සියල්ල අඩංගු කර ඇත. ඒ සමඟ ම සමාජ යහපත ගෙන දෙන ක්‍රියා සියල්ල ඉස්ලාම් අවධාරණය කරන "අල් ඉමාරත්" යන භූමිය සශ්‍රීක කරවන ශ්‍රේෂ්ඨ සේවයට සම්බන්ධ වී ඇත.

### සුන්නාහ් හා පොදු සේවා

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ ළමා කාලයේ සිට ම පොදු සේවාවන් කෙරෙහි අධික උනන්දුවක් දක්වූහ. නුබුව්වතයට පෙර සිදු වූ හිල්ෆුල් ෆුලුල් යන සමාජ ශුභසාධන සංවිධානය බිහි කිරීමෙහි ලා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ වැදගත් දයකත්වයක් ලබා දුන්හ. මක්කාවේ කිසිවෙකු අසාධාරණයට ලක් නොවිය යුතු ය, යන්න මෙම ගිවිසුමෙහි කොන්දේසිය විය. එසේ ම කඃබාව ප්‍රතිසංස්කරණය කරන විට හට ගැනීමට ගිය මහත් කලබලයක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා මැදිහත් වී සාධාරණව විසඳුවේ ය. ජනතාව විශ්වාසයෙන් (අමානත්) පවරන ලද වස්තු භාරගෙන ආරක්ෂා කර නියමිත කාලයේ නියමිත අයට භාර දෙනු ලැබිණි. මස්ජිදුන් නබවි ඉදිකිරීමේ සේවයෙහි එතුමා දැඩිව නිරත වූයේ ය. මෙම පොදු සේවා නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගේ දූත පණිවුඩය පතුරුවා ලීමට දයක වූ බව නිසැකව කිව හැකි ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ බොහෝ අවස්ථාවල සමාජ සේවයේ වැදගත්කම සම්බන්ධ ව අවධාරණය කර ඇත.

"ඔබලාගෙන් කවරෙක් තම සහෝදරයාට සේවය කිරීමට හැකි වන ආකාරයෙන් සිටින්නේ ද ඔහු එය සිදු කළ යුතු ය" (මුස්ලිම්)

"අල්ලාහ්ට ඉතා ප්‍රියමනාප වූ මිනිසා වන්නේ අන් අයට ප්‍රයෝජනවත් වන මිනිසා ය." (ජාමිඃ අස් සකීර්)

"ඉස්ලාම් අන් අයට යහපත ගෙන දෙන ඉතා ම කුඩා වූ ක්‍රියා පවා සදකා හෙවත් දනයක් ලෙස සලකයි. මාර්ගයේ බාධාවක් වන දේ ඉවත් කිරීම පවා සදකාවක් යයි නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ සඳහන් කර ඇත්තාහ." (මුස්ලිම්)



## සහාබිවරුන්ගේ ජීවිතයෙහි පොදු සේවය

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් අනුගමනය කළ සහාබිවරු අධික ලෙස සමාජ සේවාවන්හි නිරත වී ඇත්තෝ ය. මදීනාවෙහි "රූමා" යන යුදෙව්වා තම ළිඳෙහි ජලය අධික මිලකට විකුණමින් සිටියේ ය. එවිට නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණන් "කවරෙක් රූමාගේ එම ළිඳ මිලට ගන්නේ ද ඔහුට ස්වර්ගය හිමි වේ," යයි පැවසූහ. වහා ම උස්මාන් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා එම ළිඳ මිලට ගෙන මුස්ලිම්වරුන්ට වක්ෆු කළේ ය; පොදු වස්තුවක් බවට පත් කළේ ය. මෙවැනි බොහෝ සිදුවීම් සහාබිවරුන්ගේ ජීවිතයේ දක්නට ලැබිණි.

සහාබිවරුන්ට පසුව පැමිණි අය ද ළිං කැණීම, වාරි මාර්ග හා මහා මාර්ග ඉදි කිරීම, ඔප මට්ටම් කිරීම, නවාතැන් ස්ථාන සකස් කිරීම, කාණු පද්ධති සකස් කිරීම, දූකුම්කලු ස්ථාන සැකසීම, ආදී විවිධ සමාජ යහපත සලසන සේවාවන්හි නිරත වූහ.

සත්‍ය වශයෙන් ඉස්ලාම් දෘෂ්ටියේ පොදු සේවාවන්හි සීමාව ඉතා පුළුල් ය. කෙටියෙන් පවසනවා නම් සමාජ යහපත තකා කරනු ලබන සියලු ක්‍රියා පොදු සේවා යයි කිව හැකි ය. මෙම පොදු සේවා ජාති, ආගම්, කුල භේද නොතකා කළ යුතු ය, යන්න ඉස්ලාමීය පිළිවෙත වේ. රටක් ගොඩ නැඟීම සඳහා මෙය ඉතා වැදගත් ය.

එබැවින් අපි ද අපහට හැකි පමණින් පොදු සේවාවලට දයක වෙමු. තම වාසිය අපේක්ෂා නොකර හදවතට එකඟව සේවය කරමු. මෙමඟින් අල්ලාහ්ගේ ආශීර්වාදය ලබා ගෙන අපගේ රට දියුණු කරමු.

### පාඩමෙහි අන්තර්ගත අරාබි වචන

بِرٌّ    عِمَارَةٌ    حِلْفُ الْفُضُوْلِ

### අභ්‍යාස

1. සමාජ සේවා යන්නෙන් ඔබ වටහා ගත් දේ කුමක් ද?
2. සමාජ සේවා සඳහා නිදසුන් 5ක් ලියන්න.
3. පොදු සේවා හා සම්බන්ධ අල් කුර්ආන් වැකියක් ද, හදීසයක් ද ලියන්න.
4. පොදු සේවා සිදු කළ සහාබිවරුන්ගේ ජීවිතයෙන් සිදුවීමක් ගෙන හැර දක්වන්න.
5. පොදු සේවා කිරීම මගින් කෙනෙකුට හිමි වන දෙලොව ප්‍රයෝජන දෙකක් ලියන්න.



# 30

# පොදු දේපළ රැක ගනිමු

ශිෂ්‍ය සමිතියේ දී "පොදු දේපළ රැක ගනිමු" යන මැයෙන් අලංකාර කතාවක් පවත්වනු ලැබිණි. අපි ද එයට වරක් සවන් දෙමු.

ගරු ගුරු භවතුණි!, සහෝදර සහෝදරියනි! අද මම ඔබ ඉදිරියේ "පොදු දේපළ රැක ගනිමු" යන මාතෘකාව යටතේ කුඩා කථාවක් පැවැත්වීමට ඉදිරිපත් වෙමි. ජනතාව අතර ආත්මාර්ථකාමී ලක්ෂණ වැඩි වෙමින් පවතින මෙම කාල වකවානුව තුළ මෙම මාතෘකාව පිළිබඳ ව කතා කිරීම කාලෝචිත යයි මම අදහස් කරමි.

දයාබර මිත්‍රයිනි! පොදු දේපළ යනු කුමක් ද? තනි පුද්ගලයකු විසින් හෝ කණ්ඩායමක් විසින් හෝ වකුෆ් (පරිත්‍යාග) කරන ලද වස්තුව පමණක් නොව රජය සතු දේපළ ද පොදු දේපළ ලෙස සැලකේ. මේවා තනි පුද්ගලයකුගේ භාවිතය සඳහා පමණක් වෙන් වූ දේ නොවේ. ජනතා සුබ සිද්ධිය පදනම් කර ගනිමින් ඇති කරන ලද ඒවා වේ. පාසල්, මස්ජිද්, රෝහල්, පුස්තකාල, පොදු නාන ළිං, පොදු වැසිකිළි, පොදු ප්‍රවාහන පහසුකම්, මහා මාර්ග, බස් නැවතුම් පොළවල්, මල් වතු, සුසාන භූමි ආදිය පමණක් නොව ස්වාභාවිකව පිහිටා ඇති මුහුදු වෙරළ, වනාන්තර, ගංගා, වැව් ආදි සියල්ල පොදු දේපළවලට අයත් වේ.

මෙම පොදු දේපළ අප පරිහරණය කරන්නේ කෙසේ දැයි මඳක් සිතා බලන්න. අප නිවසේ දී අපට අයත් වස්තුවක් භාවිත කරන විට දක්වන සැලකිල්ල හා ප්‍රවේසම, පොදු දේපළ භාවිතයේ දී ද අපට හැඟෙන්නේ ද? අප නිවසේ ඇති වස්තුවකට හානියක් සිදු වන විට හැඟෙන දුක හා වේදනාව පොදු දේපළට හානි වන විට අපට හැඟෙන්නේ ද? අප නිවසේ ඇති භාණ්ඩ අලංකාරව හා ක්‍රමවත්ව තැබීමේ දී අපට ඇති වන උනන්දුව හා අවශ්‍යතාව, පොදු දේපළ විෂයෙහි ඇති වන්නේ ද? අපි අපේ හෘද සාක්ෂියෙන් විමසා බලමු. ඇත්ත වශයෙන් ම අප පොදු වස්තු විෂයයෙහි ක්‍රියාකරන්නේ නොසැලකිල්ලෙන් හා වගකීමකින් තොරව ය. අපගේ මෙම හැඟීම වෙනස් විය යුතු නොවේ ද?



දයාබර සහෝදරයනි! ඉස්ලාම් යනු ආගමික වත් පිළිවෙත් හා සිරිත් විරිත් පමණක් රකින ආගමක් නොවේ. එය සමස්ත ජීවිතයට ම මාර්ගෝපදේශයක් බව අවබෝධ කර ගමු. මේ අනුව අපගේ ධර්මයෙහි පොදු වස්තූන් රැකීම හා ආරක්ෂා කිරීම සම්බන්ධව බොහෝ අවස්ථාවල අප දැනුම්වත් කර ඇත. ගැත්තකු අල්ලාහ්ට කළ යුතු යුතුකම් සේ ම අන් මිනිසාට කළ යුතු යුතුකම් රාශියක් ද ඇත. සියල්ලන් ම පරිහරණය කරන පොදු දේපළ ප්‍රවේශමෙන් භාවිත කිරීම හා ආරක්ෂා කිරීම ඒ අතරින් ඉතා වැදගත් එකකි. අප එය ප්‍රවේශමින් පරිහරණය කරනවාත් සමගම, අන් අය ද ඒ සඳහා පෙළඹවීම අප සතු වග කීමකි. අල්ලාහ් ඔබ දෙස බලා මෙසේ පවසයි.

**"ඔබ හොඳ දේ කිරීමෙහි දී (අල්ලාහුට) බිය වී එකිනෙකාට පිහිට වනු (5: 2)**

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ පහත ආකාරයට පවසූහ.

" ඔබලා එකිනෙකා වගකිව යුත්තෝ වෙති. ඔබගේ වගකීම පිළිබඳ නිශ්චිත වශයෙන් ම ඔබගෙන් විමසනු ලබන්නේ ය." (මුස්ලිම්)

මේ අනුව අප මෙලොව කුමක් පරිහරණය කරන්නේ ද? ඒ සියල්ල පිළිබඳව පරලොව දී විමසීමට ලක්කරනු ලැබේ. මස්ජිදයේ කෙසේ විනීතව හැසිරුණේ ද? පාසල කෙසේ ආරක්ෂා කර රැක ගත්තේ ද? අප ක්‍රීඩා කරන පිට්ටනිය කෙලෙස තබා ගත්තේ ද? අප යන එන රෝහල් වල කෙලෙස හැසිරෙන්නේ ද? තව ද විවිධ වූ පොදු ස්ථාන සියල්ල ම පරිහරණය කරන්නෙමු ද? ඒ සියල්ල පිළිබද ව ම විමසනු ලබන ප්‍රශ්නවලට උත්තර සැපයිය යුතුයි, යන්න අපට අමතක වූවා ද?

වරක් නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමා තම මිතුරන් වෙත, "ඔබලා ශාපයට ලක් වූ දෙදෙනාගෙන් මිදී අවධානයෙන් සිටින්න" යයි පැවසුවේ ය. එවිට එම මිතුරෝ, 'අල්ලාහ්ගේ දූතයාණනි! එම දෙදෙනා කවුරුන් දැ'යි විමසූහ. එයට නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණෝ, 'මිනිසුන් ගමන් කරන මාර්ගයෙහි නැති නම් සෙවණ ලබා දෙන ස්ථානවල මූත්‍ර කරන්නන්" යයි පැවසූහ. (මුස්ලිම්)

පොදු ස්ථාන අපවිත්‍ර කිරීම ශාපයට ලක් වූ කරුණක් ලෙස නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමාණන් මෙහි පෙන්නුම් කරන ආකාරය දෙස බලන්න. වර්තමාන ජනයා තම විවේකය ගත කිරීමට යන පොදු ස්ථාන අපවිත්‍ර ද්‍රව්‍යයන්ගෙන් ද, නොමනා හැසිරීමෙන් ද විනාශ කරන අයුරු ඔබ බොහෝ අවස්ථාවල දැක ඇත. මේ සියල්ල ඉස්ලාමීය දෘෂ්ටියෙන් දැඩි ගැරහුමකට ලක් කර ඇත; දැඩි දඬුවමට ද ලක් කර ඇත.

පොදු දේපළවලට හානි කිරීම හා ඒවා සොරකම් කිරීම අතිමහත් පාපයකි. අපෙන් සමහරෙකු අන් අයගේ වස්තුවත්, දේපළත් සොරකම් කිරීම මහා පාපයක් ලෙස සැලකුව ද පොදු වස්තුවක් සොරා ගැනීමක දී එලෙස සිතන්නේ නැත. තනි මිනිසකුගේ හෝ ආයතනයක හෝ, රජයේ හෝ වස්තුවක් තමා සතු කර ගැනීම සොරකමක් බව අප මනාව අවබෝධ කර ගත යුතු ය. සැබැවින් ම පොදු වස්තුවක් පැහැර ගැනීම, විනාශ කිරීම අනෙකුත් සියල්ලට ම වඩා අතිමහත් පාප ක්‍රියාවක් ය.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාණෝ යුද්ධයේ දී පවා පොදු දේපළ විනාශ කිරීම වැළැක්වූහ. එතුමාණෝ "අන්‍ය ආගමික දේවස්ථාන ගොඩනැගිලි හා ගස් විනාශ නොකරන්න" යයි තරයේ අවවාද කර ඇත්තාහ.

නබි සල්ලල්ලාහු අලෛහි වසල්ලම් තුමාගෙන් පුහුණුව ලත් සහාබිවරුන් ද ඔවුන්ගේ පසුගාමීන් ද පොදු ධනය, පොදු දේපළ භාවිතයේ දී පිළිවෙත් සුරැකුයේ කෙසේ ද යන්නට ඔබේ අවධානය යොමු කරන්න.

වරක් කලීෆා අබූ බක්කර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමාගේ බිරිඳ සැමද බෙදන ආකාරයට ආහාර බෙදුවා ය. එම ආහාරත් සමග පැණි රස ද්‍රව්‍යයක් ද බෙදා තිබුණි. මෙය දුටු අබූබක්ර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා විස්මයට පත් වූයේ ය. "රස කැවිලි සෑදීම සඳහා මුදල් ලැබුණේ කෙසේ ද?" යි ඔහු තම බිරිඳගෙන් විමසුවේ ය. එයට එතුමිය, පවුලේ වියදම සඳහා දෛනිකව භාණ්ඩාගාරයෙන් ලබා දෙන මුදලින් ටික ටික ඉතුරු කර ගනිමින්, මෙය සකස් කළෙමි," යැයි පිළිතුරු දුන්නා ය. එවිට කලබලයට පත් වූ කලීෆා තුමා "කුමක් ද මේ? අපට ලබා දෙන ජනතාවගේ මුදලින් ඉතිරි කර ගෙන සකස් කළ රසකැවිලි  ද මේවා? අප තවමත් ධනවතුන් ලෙස ජීවත් වන බවත් මට හැඟෙන්නේ ය. අපට අවශ්‍ය පමණට වඩා රාජ්‍ය මුදල් හිමි වන බවක් මෙයින් පෙන්නුම් කරයි." යයි පවසා වහා ම භාණ්ඩාගාර පාලක වෙතට "තම වැටුප අඩු කරන්න" යැයි දැනුම් දුන්නේ ය.

එලෙස ම වරක් කලීෆා උමර් රළියල්ලාහු අන්හු තුමා අසනීප වී සිටියේ ය. ඔහුට වෙදකම් කිරීම සඳහා මී පැණි අවශ්‍ය විය. බොහෝ ප්‍රදේශවල සොයා බැලුව ද මී පැණි මඳක් හෝ නොලැබිණි. කලීෆා තුමා සලාත් කළ වහා ම තම අවශ්‍යතාව පැවැසුවේ ය. පසුව භාණ්ඩාගාරයෙන් තම අවශ්‍යතාව සඳහා මී පැණි ස්වල්පයක් ලබා ගැනීම සඳහා ජනයාගෙන් අවසර පතා සිටියේ ය. මෙය ඇසූ ජනතාවෝ තිගැස්සුණහ. ඔවුන්ගේ හදවත් උණු විය.

වරක් කලීෆා උමර් බින් අබ්දුල් අසීස් රහ්මතුල්ලාහි අලෛහි තුමා හමුවීමට දුර බැහැර පෙදෙස්වල සිට දූතවරුන් පිරිසක් රාත්‍රි වේලාවේ දී පැමිණියහ. නිඳ ගැනීමට සූදනම් ව සිටි කලීෆා තුමා එසේ පැමිණි දූතවරුන්ට තමන් මුණගැසීම සඳහා අනුමැතිය දුන්හ. එනිසා එම දූතවරු කලීෆා තුමාගේ නිවසට ඇතුළු වූහ. එවිට කලීෆා තුමා ලාම්පුවක් දැල්වූයේ ය.  ඊට පසුව පැමිණි දූතවරුන්ගේ ප්‍රදේශය පිළිබඳ ව ද එම ප්‍රදේශයේ ජනයා පිළිබඳව ද සවිස්තරාත්මක ව විමසීම ඇරඹුවේ ය. ඔවුහු තම ජනයාගේ ගැටලු පිළිබඳ ව ද සාකච්ඡා කළහ.

පසුව එම දූතවරු "ඕ අමීරුල් මුඃමිනීන් තුමනි! ඔබ තුමාගේ සැප සනීප කෙසේ ද? ඔබ තුමාගේ පවුලේ තත්ත්වය කෙසේ ද?" යනාදී වශයෙන් විමසීමට පටන් ගත්තෝ ය. එවිට කලීෆා තුමා වහා ම දැල්වෙමින් තිබූ ලාම්පුව නිවා දමා, වෙනත් ලාම්පුවක් දැල්වූයේ ය. එය දුටු ඔවුහු කලීෆා තුමා මෙසේ කිරීමට හේතුව කුමක් දැයි පුදුමයෙන් ඇසූහ. එයට කලීෆා තුමා මම ඔබ සමග රටේ ජනතාව සහ පොදු ජනතාව පිළිබඳව කතා කරමින් සිටි විට රටේ පොදු භාණ්ඩාගාරයෙන් ලැබූ ලාම්පුව දල්වා තබුයෙමි. ඔබ මාගේ පවුලේ තත්ත්වය පිළිබඳව විමසූ විට එම ලාම්පුව නිවා දමා මාගේ ලාම්පුව දැල්වූයෙමි, යි කීවේ ය.

දයාබර සහෝදරයිනි, අපට පෙර සිටි අය පොදු දේපළ පරිහරණයේ දී කෙතරම් ප්‍රවේශමෙන් හැසිරුණේ දැයි බලන්න. අපි පොදු දේපළ රැක ගැනීමෙහි ලා දැඩි උනන්දුවක් දැක්විය යුතු තත්ත්වයක සිටින්නෙමු. අන් අය අප අගය කිරීමට ලක් කරන්නේ පොදු ස්ථානවල අප හැසිරෙන ආකාරය ලෙස බැලීමෙන් ය. අප අදහන ආගම අගය කරන්නේ ද එලෙස ම ය. එහි දී  අප ආදර්ශවත්ව හැසිරීමට උත්සාහ කළ යුතු ය. පොදු දේපළ රැක ගැනීමේ

හැඟීම අප වෙත නොඑන තෙක් දේශානුරාගය ද අපහට හැඟෙන්නේ නැත. පොදු දේපළ පිළිබඳව අප තුළ විරුද්ධ අදහස් පවතී නම් එය වෙනස් කර ගත යුතු ය. අප නොසැලකිල්ලෙන් මිදී වගකීමෙන් කටයුතු කළ යුතු ය. අපෙන් කෙනෙකු පොදු ස්ථානයක කුණු කසළ දමන විට "මා පමණක් දැමීමෙන් විශාල හානියක් සිදු නොවේ" යයි නොසිතිය යුතු ය. එක් එක් අය මෙලෙස සිතා දහසක් දෙනා කුණු කසළ දැමුවේ නම් සිදු වන්නේ කුමක් ද? මුළු පරිසරය ම දුගඳ වන්නේ නොවේ ද?

එබැවින් මාගේ මිතුරනි, පොදු දේපළ විෂයයෙහි වඩාත් ප්‍රවේශමින් සිටිමු. එය අපගේ පෞද්ගලික දේපළක් සේ රැක ගනිමු. මතු පරම්පරාවට ද පරිහරණය කළ හැකි සේ එය ආරක්ෂාකාරීව රැක ගනිමු. එමගින් අන් අය අතර මුස්ලිම්වරුන් පිළිබඳ යහපත් හැඟීමක් ඇති කරමු.

## අභ්‍යාස

1. පොදු දේපළ යනු කුමක් ද?
2. අප පොදු දේපළ රැක ගත යුත්තේ ඇයි?
3. පොදු දේපළ විනාශ කිරීම නිසා ඇති වන විපාක කවරේ ද?
4. පොදු දේපළ පිළිබඳ ව නබි සල්ලල්ලාහු අලයිහි වසල්ලම් තුමා පැවසූ හදීසයක් ලියන්න.
5. අපගේ මුතුන් මිත්තන් පොදු දේපළ විෂයයෙහි කොතෙක් දුරට පිළිවෙත් සුරකිමින් සිටියේ දැයි නිදසුන් මඟින් ගෙන හැර දක්වන්න.

## ක්‍රියාකාරකම්

" පොදු දේපළ රැක ගනිමු" යනුවෙන් සඳහන් පුවරු සකස් කර පාසලේ විවිධ ස්ථානවල ප්‍රදර්ශනය කර තබන්න.